# ЗОРКА

Літаратурна-мастацкі
і політычна-навуковы
часопіс



פּרײַז 60 קאָפּ.

ВЫДАНЬНЕ
„Акцябр“
Менск, Рэволюцыйная, 2.

פראַלעטאַריער פון אַלע לענדער, פאַראייניקט זיך!

# שטערן

ליטעראַריש־קינסטלערישער און פּאָליטיש־
וויסנשאַפטלעכער כוידעש־זשורנאַל.

№ 12 ═══ זעקסטער יאָרגאַנג ═══ דעקאַבער 1930



## צום דריטן אַנטשיידנדעם.

מיר טרעטן אַריין אינעם דריטן יאָר פונעם סאָציאַליסטישן פינפיאָר, אינעם אַנטשיידנדעם יאָר. מיט וואָס קומען מיר? אָט זיינען איינקע ציפערן:

אין דער אינדוסטריע:

די סאָציאַליסטישע מעלוכישע אינדוסטריע האָט פאַר די צוויי יאָר פונעם פינפיאָר גע־געבן דער פאָלקווירטשאַפט אַף 30,5 מיליאַרד רובל פּראָדוקציע, אָנשטאָט 29,3 מיליאַרד רובל לויטן פינפיאָריקן פּלאַן (אין אומענדערלעכע פּרייזן).

באַזונדערס באַדייטנדיק זיינען געווען די דערפאָלגן פון יענע צווייגן פון דער אינ־דוסטריע, וואָס אַרבעטן אויס פּראָדוציר־מיטלען: פאַר די ערשטע צוויי יאָר פונעם פינפיאָר האָט די שווערע אינדוסטריע געגעבן דעם לאַנד אַף 13,8 מיליאַרד רובל פּראָדוקציע אָנ־שטאָט 12,5 מיליאַרד רובל לויטן פינפיאָריקן פּלאַן א. א. וו. א. ד. ג.

און אין דער לאַנדווירטשאַפט?

דער פאַרזיי־שעטעך איז אויסגעוואַקסן פון 115 מיליאָן העקטאַר אין 1928—1929 יאָר ביז 127,8 מיליאָן העקטאַר אינעם פאַרגאַנגענעם ווירטשאַפטלעכן יאָר, איבערשטייגנדיק סיי לויט די טוועס, און סיי באַזונדערס, לויט די טעכנישע קולטורן (בוימוואָל, צוקער, בורעקעס און אַזוי ווייטער) די פּראָעקטירונגען פונעם פינפיאָריקן פּלאַן.

באַדייטנדיק איז אויסגעוואַקסן די פּראָדוקציע פון דער לאַנדווירטשאַפט. די ברוטאָ־גערעטעניש פון די טוועס אין 1930 יאָר האָט באַטראָפן 87,4 מיליאָן טאָן, לעגאַבע 71,7 מיליאָן טאָן אין 1929 יאָר (א וווּקס אַף 21,8 פּראָצענט). די ברוטאָ־גערעטעניש פון בוימ־וואָל וועט באַטרעפן ניט ווייניקער ווי 13,5 מיליאָן צענטנער, לעגאַבע 8,6 מיליאָן צענטנער אין 1929 יאָר. די ברוטאָ־גערעטעניש פון די צוקער־בורעקעס באַטרעפט אין די אַנטשפּרעכנ־דיקע יאָרן—151,7 מיליאָן צענטנער, לעגאַבע 62,5 מיליאָן צענטנער אינעם פאָריקן יאָר.

די בולטסטע ציפערן גיט דער וווּקס פון פּראָדוקציע אין קאָלעקטיוויזירטן סעקטאָר:

דער פאַרזיי־שעטעך פון די קאָלווירטן, וואָס איז פאַרוויס געוואָרן אין פרילינג און האַרבסט 1930 יאָר, האָט באַטראָפן 43,4 מיליאָן העקטאַר, לעגאַבע 20,6 מיליאָן העקטאַר, וואָס זיינען פּראָעקטירט געוואָרן פאַרן לעצטן יאָר פונעם פינפיאָר.

דאָס באַדייט, אַז פאַר די ערשטע צוויי יאָר פונעם פינפיאָר האָבן מיר שוין באַוויזן אין צוויי מאָל איבערשטייגן די גאַנצע פינפיאָריקע פּראָגראַם.

דאָס זיינען ציפערן, אין וועלכע עס איז קאָנצענטרירט די גרויסע קראַפט פונעם פּראָ־לעטאַרישן קאָלעקטיוו, וואָס, געפירט דורך דער לענינישער פּאַרטיי, גייט ער אַקשאָנעסדיק באַרג אַרויף צום סאָציאַליזם. דידאָזיקע ציפערן צעשמעטערן די רעכטע און „לינקע", ווי אויך די רעכט־„לינקע", „טעאָריעס" און בייזע נעוויעס קעגן אונדזערע הויכע בויונג־טעמפּן.

דער דריטער אַנטשיידנער יאָר פאָדערט ניט קיין קלענערע, נאָר נאָך גרעסערע טעמפּן, ווי די ביזאיצטיקע.

דער 31־טער יאָר וועט פאָדערן גרויסע אָנשטרענגונגען. דאָס לאַנד שטייט פאַר נײַע
גרויסע אופגאבן אף אלע געביטן פון סאָציאַליסטישער בויונג. אין דעם יאָר דארף די פאָלק־
האכנאָסע אויסוואקסן אף 35 פראָצענט, אין קאפּיטאלער בויונג דארף ארײַנגעלייגט ווערן
17 מיליארד ר. (אַנשטאָט 10 מיליארד אין 30 י.), דער פאָנד פון אינדוסטריעלע סכוירעס
פארן מאסן־געברויך דארף אויסוואקסן ביז 14,6 מיליארד ר., קעגן די 11,5 מיליארד פון
פאָריקן יאָר. די קאפּיטאלע ארבעטן פון אינדוסטריע און עלעקטראָפיקאציע דארפן באקומען
7.430 מיליאָן ר., די גאנצע מעלוכע־פּראָדוקציע דארף געבן א העכערונג פון 45 פּראָצ.
קעגן דעם 1930 י. א. א. וו. דער ארבעטער־קלאס דארף אין דער וופּנ״כ־אינדוסטריע אויס־
וואקסן אף 10 פּראָצ., די ארבעט־פּראָדוקטיוקייט—אף 28 פּראָצ., די פארבילי קערונג פון
זעלבסטקאָסט—אף 10 פּראָצ. עס דארף בעסער ווערן די קוואליטעט פון פּראָדוקציע. אין
דער לאַנדווירטשאפט דארף מען „באוואָרענען אין 1931 י. די קאָלעקטיוויזאציע פון ניט
ווייניקער ווי א העלפט פּויערישע ווירטשאפטן“ און אין באזונדערע ראַיאָנען—פון 50 ביז
80 פּראָצ. די סאָווירטן דארפן גרייכן ביז קימאט 10 מיליאָן העקטאר פארזיי־פעלדער א. א. וו.
דער 1931־טער יאָר דארף געבן א נײַעם גרויסן וווקס פון דער פּראָלעטארישער קולטור־
בויונג, פון נײַע שטייגערישע דערגרייכונגען, קימאט דעם גאנצן פּראָלעטאריאט (92 פּר.)
אריבערפירן אף א 7־שאָעדיקן ארבעט־טאָג, פארשטארקן די ארבעט־שוץ, העכערן אף 6 פּר.
דעם ארבעטלוין א. א. וו. א. ד. גל.

אזוי צייכנט זיך דער בילד פונעם דריטן אנטשיידענעם יאָר. מיר פארלייגן שוין
די לעצטע שטיינער אינעם סאָציאַליסטישן פונדאמענט פון אונדזער
עקאָנאָמיק! נאָך מיט א פּאָר יאָר צוריק האָבן מיר געהאט אין דער לאַנדווירטשאפט די
גרויסע איבערהאנט פון דער קליינבירגערלעכער סטיכיע. און איצט? צו דעם פאקט, וואָס
די גרויס־אינדוסטריע און דער האנדל זײַנען אין די הענט פון דער מעלוכע און פּראָלע־
טארישער קאָאָפּעראציע, צום דעם, וואָס דער קאפּיטאליזם איז שוין אין די געביטן „אראָפּ
צום גרונט“ (סטאלין), קענען מיר איצט שוין זאָגן, אז אין דער לאַנדווירטשאפט וואקסן
אומגעהויער די פּאָזיציעס פון סאָציאַליזם און אז דורכן 1931 יאָר וועלן מיר קומען צו דער
קאָלעקטיוויזאציע פון א העלפט פּויערישע ווירטשאפטן, און דאָס הייסט, אז ארײַנטרעטנדיק
אין סאָציאַליזם, פארענדיקן מיר שוין דעם פונדאמענט פון דער סאָציאַליסטישער עקאָ־
נאָמיק און מאכן א סאָף צו די קאפּיטאליסטישע און ביזקאפּיטאליסטישע פאָרמאציעס,
וואָס האָבן געהאט אן אָרט אין אונדזער עקאָנאָמיק. עס קומט פאָר די גראנדיעזסטע רע־
וואָליוציע אפן באָדן פון סאָציאַליזם אין די געזעלשאפטלעכע און עקאָנאָמישע פאָרמען,
וואָס זײַנען נאָר ווען עס איז געווען, עס ווערט פארשאָטן דער טהאָם צווישן שטאָט און
דאָרף, עס ווערט פארניכטעט דער לעצטער קאפּיטאליסטישער קלאס—דער באלעגוף—וועל־
כער ווערט צובראָכן און ליקווידירט אין די קאמפן פאר דורכויסיקער קאָלעקטיוויזאציע.

דער קלאסן־סוינע אין לאַנד איז צעיושעט און דערשיטערט פון די קלעפּ, וואָס ער בא־
קומט יעדן טאָג. ער פּרוווט זיך קעגנשטעלן, אָבער ער איז פארמישפּעט. פונקט אזוי איז
פארמישפּעט דער וועלט־אימפּעריאַליזם, וועלכער ווערט צוריסן פון זײַנע אינערלעכע ווידער־
שפּרוכן און פוילט אין זײַן באזע. דאָס באווײַזט דער איצטיקער קריזיס. אין אזא צײַט איז
באם אימפּעריאַליזם דער ארגומענט פון געווער נאָך מער אין גאנג. און ניט אומזיסט איז
פאריזש און ווארשע איצט אזוי מילכאָמע־גרייט. דער שפּיז קעגן סאָוועטנפארבאנד איז
איצט א וויכטיקער מיטל, סײַ קעגן אונדזער פּאָליטישער מעכטיקײַט, אזוי קעגן אונדזער
עקאָנאָמישן וווקס. מיר דארפן דעריבער באזיצן גוט די דיאַלעקטישע קונסט צו צעזויפּאסן
אין דער פּולסטער מאָס די פרידלעכע בויונג מיט דער באשיצונג פון לאַנד.

לאָמיר שארפן אלע געווערן! הויבן דעם ענטוזיאַזם פון די ארבעטער־מאסן אין אלע
געביטן פון סאָציאַליסטישער בויונג און קולטור, פעסטיקן די שוצפייִקײַט פון לאַנד, שארפן
דעם געווער פון לעניניזם—דער טעאָריע, וואָס באוואָפנט אונדז אין קאמף פארן קאָמוניזם,
וואָס גיט אונדז גלויבן אין א קלאָרער פּערספּעקטיוו פארן לעניניזם, פארן דריטן אנט־
שיידענעם יאָר—קעגן די רעכטע און „לינקע“ אָפּאָרטוניסטן, קעגן דעם רעכט־„לינקן“ פּרינ־
ציפּלאָזן בלאָק, קעגן אלע מינים שאָוויניזם, קעגן יעטווידער מין עקאָנאָמישער און אידעאָ־
לאָגישער שעדיקערײַ!

מ. ליפשיץ.

# פון דער עפּאָפּייע מינע.

## ערשטע ליד.

פון טעג פארגאנגענע, פון טעג צעשווענקטע,
אין פלאמען העלישע פון שלאכט,
איז דאָ אין יעדער שטאָט איין גרויסער דענקמאָל
און קליינע דענקמעלער אסאך.

ניט מיט שארפן זאמד א דאָרעם־וויכער ווייט,
ניט א סאמום צעגליט דעם אָטעם פון דער ערד,
טלא און שטיין, און שטויב, און אומרוהיקע פערד,
און אויסגעשרייען הייסע פון האמוין,
און וויי, און פּײַן, און האָפענונג און פרייד—
די קאָמוניסטישע בריגאדע גייט.

פון ברייטן דנעפּ, פון דנעסטער און פון דאָן
אף בערג, אף וועלדער און אף סטעפּ,
טראָגן סאָנים זיך, ווי ווילדע ווינטן אָן
אין רויק פארוואנדלען דערפער, כאָרעוו מאכן שטעט.

פון קאראמיש, דאָנעק, וואָראָנעזש, פון קובאן,
דורך טרוקן און דורך טײַך, דורך וועגן און דורך העק,
ווארפט דער פּײַנט זײַן איימע, צינדט דער פּײַנט זײַן שרעק
און פארקאמט יישוווים מיט א רויטן קאם.

---

קעגן זיי אָן ראכמים און אָן גנאָד
שטייען אוף איבער דער גאנצענער מעדינע
די דרייסטע זין פון מי, די הארטסטע זין פון שטאָט,
די סאמע שטאָלצסטע באָכערים פון די דינער.

דעם קעגנערס פערד זײַנען גרינגפיסיקער און פעטער,
דעם קעגנערס כאיל לײַבן נײַע קליידער;
הונגעריקע, באָרוועסע, זיי אלעמען צעטרעטן,
וויגן זיך באגײַסטערט די מאכנעס פון די רויטע.

---

צו יונגן גלויבן, וואָס איז גלייַך?
וואָס איז גלייַך צו יונגער מאכט?
קיִעוו שיקט די בעסטע זין,
די בעסטע זין אין בייזער שלאכט!

קיִעוו שיקט די זין פאר זיג
און ווי די כוואליעס פון די ברעגן,
אופגעגאָסן אופגעדריקט,
וויגט דער אוילעם זיך און וויגט,
וויגט די שטאָט זיך און געזעגנט.

נאָר אָט בלייַבט שטיין דער אוילעם
און אף פלייצעס, רוקנס, הענט
צונויפגעפלאָכטענע שטייט אוף א מענטש.

א דינער, פייַערלעכער ציטער,
ווי א לייַכטער ווייַסער שוים,
גייט דורך די פּאָנען און די קעפּ.

די געדיכטע כוואליעס לידער
ווערן גרינגער,
שטילער,
שטיל,
און באלד א הילכיקער הורא,
ווי אף טרעפּ פון וואסערמיל
א שווערער שטראָם צעגיסט זיך.
און ווידער שטיל...

און אויסרופן אף ס'נייַ
און טומלערייַ
און ברויז,
און זיד.
נאָר אָט ווי צוגעשמידט,
בלייַבן אלע אף די ערטער ניט געריהרט.

---

— דער פריערדיקער דאָר וואָלט ניט פארשטאנען אונדז,
דער קומענדיקער דאָר וועט אונדז שוין ניט פארשטיין,
און אונדז איז דאָ באשערט אין בייזער שלאכט צו גיין,
און אונדז איז דאָ באשערט אין קאלטן ראנגל גיין,
און קעגן פייַן,
און הערשער,
און גוואלטאט,
פון יאָרן טויזנטער צו אופהויבן א בונט.
פארבלייַבט געזונט,

און פּאָרט געזונט,
און קעמפט געזונט,
עס וואַרט אף אײַער זיג דער פּראָלעטאַריאַט!...

און א דרײַקלאַנגיקער הורא,
האָט זיך איבער די קעפ צעקײַקלט
און פײַערדיק געטאָן א בליק,
האָט זון אף שווערדן פון די רײַטער,
און ווי א דונער, נאָר וואָס פאַלט
פון הויכן הימל ניט אף דרערד — — —
וואָס הויבט זיך אוף פון דרערד צום הימל;
האָבן אויסרופן די לופט פאַרטויבט.

און פּאַך פון הענט,
און אָפּשייד־גרוסן,
און טויזנט־פאַרביקער געבלענד
האָבן צוזאמען זיך געגאָסן
און געריסן,
ווי שווערע רעגנדיקע וואָלקנס,
אין טעג פון יונגן כוידעש ניסן.

---

באַרוישט פון באַגײַסטערטן האַמוין,
וואָס האָט באַגלייט זײַנע לעצטע ווערטער,
איז מינע געשטאַנען נאָך א רעגע
ניט געריִרט אף די ברידערשע פּלייצעס.
נאָר באַלד איז ער אף דרערד אַראָפּ,
צום באַן האָבן גענומען אָפּפּאָרן די רײַטער;
די פּילשטראָמיקע כוואַליעס מענטשן
האָבן געשיידט זיך איבער אַלע גאַסן,
און בלײַבן שטייענדיק אין וועג פונוויַטן,
האָבן שטימען נאָכאַמאָל געגרוסן
פון געזעגענונג געשיקט.
און מינע האָט געקוקט, ווי ס'וויגן זיך די גאַסן
ווי אין אַלע זײַטן שטאָט צערינט זיך דער האַמוין.

און ווען ס'זײַנען צעגאַנגען אַלע,
האָט ער זיך אויך געלאָזן גיין.

---

## צווייטע ליד.

איבער וועגן, איבער שליאַכן גייט דער טויט,
טעמפּ אין האַנט פאַרשטשעמענדיק א מעסער,
די שטאָט איז הונגעריק, די שטאָט וויל ברויט,
דאָס לאַנד איז הונגעריק, דאָס לאַנד וויל עסן.

וואָס א שאָ בליט אויף א ניט געבליטער פײַער
וואָס א טאָג—צעקלינגען אומרויִקע רופן:
קעגן דינער דרייסטע, קעגן שטאָט און שטײַער
בונטעווען די דערפער אויף די באלעגופים;

ס'איז די מעדינע מיד, די גרויסע ערד צעטומלט,
נאָר פון מידקײַט שטארקער ברענט די האס און שיקערס,
קעגן מאכט פון פײַנט, זײַן ראָצכעס צו דערשטיקן,
ווערן קאלטער פאראָבקעס און שטומער.

---

ווו א טראקט—א נעסט פון צאָרן,
ווו א שפארונע—דער סוינע,
ווער עס איז אין פלאם געבאָרן,
דער האָט פאר קײַן פלאם ניט מוירע.

קעגן וועלט פון אונטערדריקונג,
פאלשקײַט, קנעכטשאפט און פאראט,
פירן אין שלאכט די באָלשעוויקעס
שטאָלץ דעם פראָלעטאריאט.

---

אף קרעשטשאטיק און פאָדאָל—
באָכערים אין בלײַ און שטאָל,
אף קרעשטשאטיק—פאָנען רויט,
אף פאָדאָל—די פאָנען רויט,
דורך די רייען מינע גייט.
— — — — — — — —
— — — — — — — —

פון קרעשטשאטיק און פאָדאָל
גייען באָכערים אין שטאָל,
פון קרעשטשאטיק און פאָדאָל
גייען באָכערים אין בראנד,
שווערדן, בלאנק, קאלטער בלײַ,
בלוטן הייס און הערצער פרײַ
שטומען וועט דער פײַנט פון לאנד.
— — — — — — — —

שפירנדיק דערווײַל, ווי ס'קלײַבט א ווילדן ריס טאָן,
ווי ס'רײַסט דער פײַנט זיך טאָן א דולן וואָרף,
ווי ס'וואָרפט דער סוינע וואנזיניק זײַן פײַער,
זײַנען די פאראָבקעס, די דינער פונעם דאָרף,
די פויערים די אָרעמע פון יישעוו
געוואָרן שטרענגער און געוואָרן פרײַער.
אין יעדן דאָרף—דעם סוינעס שפור
צעברעקלען און צעטרעטן,
שטארקן שטארק די דיקטאטור,
פון פראָלעטאריער די סאָוועטן.
— — — — — — — —

באגינען.
פון ווײַט האָט אָפּגעהילכט א קאָל
אין ווײַט, ווי ס'הענגט נאָך, דאכט זיך, נאכט
אפן דאָרף צו, פונעם טאָל
האָט עמיצער זיך ווילד צעלאכט.

און אָט האָט זיך די גאס דערוועקט
און אָט האָט דורכגעהילכט א קנאַל,
אין שטילן זאמד האָט זיך באפלעקט
א פריִער שטראַל.
און אָט
ווי ווינטערדיקע וועלף,
מיט אויגן וואנזיניקע, טויבע,
מיט הערצער אָנגעגליט ווי פײַער,
אַלץ צעטרעטן און צעשטויבן,
האָט איבער דאָרף א שאָט געטאָן זיך
די כאוורײַע.
— שפּאַן,
טרײַב,
צינד,
טויט;
מאַן,
ווײַב,
קינד,
קויט.
ברענט,
גליט,
ווארפט,
ברעכט,
און צום צענטן דאָר געדענקען
זאָלן אונדז די קנעכט.
די אָפּטע אויסגעשרייען און די שאָסן,
האָבן זיך טויב אין וואלד געלאָשן,
און איבער דאָרף און ארום דאָרף,
אין סעדער און אף בייטן,
זײַנען געפאַלן
פארוווּנדעטע און טויטע.
נאָר א קליינער טייל באם הרעבליע
האָט זיך נאָך געראנגלט
ניט געוואָלט דעם פײַנט זיך אונטערגעבן,
ווען מינעס מאכנע ז'צוגעגאנגען.

---

דערזעענדיק די ברידער אין געפאר,
האָבן זיך באַכערים געטאָן א שפּאַר
און ווילדן פײַנט ארומגערינגלט.

אין זעענדיק די גרויסע ווײ,
די ערד באפלעקט,
דעם זאמד באפײַכט
און רויט,
האָט אופגעפלאַמט אין מינעס האַרץ א גלוט
— טויט!...
דעם סוינעס בלוט איז ניט קײַן בלוט!...

— — — — — — — — —

און ווען צוריק מיט גיכן טראָט,
מיט שטויב האלב־טאָגיקן פארהילט
האָבן פון שלאכט זיך אומגעקערט די יונגען,
איז שוין אין דאָרף געווען שטיל;
נאָר פון דער ווײַט האָט גרויסע שטאָט
אין גלעקער אומרויִק געקלונגען.

זוסקינד לעוו.

# אנדריי און דער פּאָפּ.

(ס אָ ף).

## קאַרטאָפל מיט קוקורוזע.

דער שניי אַף די פּעלזיקע רוקנס האָט באַקומען פּאָקן. שוואַרצע, קליינע גריבלעך, ווי ווילדע שוועמלעך, האָבן זיך אַריינגעגעסן אין ווייסן ווינטערדיקן לייב. אין טאָל זיינען שוין געלעגן, נישט מער, ווי קויטיקע, צעגריזשעטע רעשטלעך שניי, צוגעטוליעט צו פּלויט, צו בוים, צו הייזל—ווי פרעמדע אונטערגעוואָרפענע קלומקעלעך. די שטרויענע דאַשקעס פון די דעכער האָבן געקאַפּעט מיט דינע, אויפגעטייעטע טראָפּנס, ווי פון א גרויסער פאַרקילטער נאָז.

— דער ווינטער פאַרנעמט זיך אַפן וועג. דער ווינטער... ער וועט באַלד נישט זיין. דער ווינטער... עהע־הע־הע... דער ווינטער...

די אַלטע אוודאָכא האָט געהוסט. איר געלעגער האָט געקרעכצט. זי האָט געזען דורכן פענצטער ווי א נישט־אָנזעעוודיקער ווינט האָט צעקעמט די טרוקענע צווייגן פון די ביימער און געגלעט דאָס צעשויבערטע שטרוי פון דערביייִקע דעכער.

— מאַרינע—עהע־עהע־הע... מאַרינע, וואָלסט געגאַנגען זיך אומקוקן ערגעץ וועגן א שטיקל פעלד?

שווערע יאָרן האָבן די אַלטע אַנידערגעלייגט אַפן געלעגער. פון טאָג צו טאָג איז זי אַלץ מער איינגעטריקנט געוואָרן, ווי ס'טריקנט איין א בוים מיט נאַקעטע קאָרעניעס... פאַרן ווינטער האָט זי זיך שטאַרק געשראָקן. אין אַזא ווינטער צו שטאַרבן... און אָט איז ער פאַרביי. דער ניט אָנזעעוודיקער ווינט אינדרויסן האָט איר געווישט די אויסגערונענאויגן. איר איינגעשרומפּן האַרץ האָט זיך געפּריִשט מיט אַביסל וואַרעמדיק בלוט.

— הע? מאַרינע, וואָלסט געגאַנגען, מאַרינע, וועגן א שטיקל פעלד? הע? מאַרינע...

אין א טונקעלן פאַרנאַכט איז מאַרינע געגאַנגען אַפן וועג אין הויף אַריין. צום פּאָפּ קאָן זי נישט גיין. ביז איצט האָט זי נאָך באַקומען איטלעכס יאָר א שטיק פעלד אָפּגעטיילט פון פּאָפּס ווירטשאַפט, וועלכע זי האָט באַאַרבעט מיט קאַרטאָפל און מיט קוקורוזע און דערנאָך אַהיים געבראַכט א דריטל פון אַרויסבאַקומענעם. צו אַנדרייס פאַרדינסטן איז דאָס געווען א גוטער צושטייער. איצט וועט איר דאָך דער פּאָפּ נישט געבן קיין פעלד און דער הויף, חייסט זי, פאַרטיילט נישט. עפּשער פאַר אירעטוועגן? קאָן זיך דאָס ־טרעפן? זי איז דאָרט א היימישע. זי וועט פּרווון...

זי איז אַריינגעקומען אין דער גרויסער קיך אַריין פונעם עקאָנאָם, ווו א געלער, קורצלאַטער הונט, גרויס ווי א בער, האָט זי פּאָוויטעט מיט ברייטע, פאַרבלאָטיקטע לאַפּעס אַף אירע אויסגעדאַרטע, הונגעריקע ברוסטן. ס'איז אַרויסגעקומען די טאָכטער פונעם עקאָנאָם, א בלאָנד אויסגעפּוצט קיילעכיקס, מיט געקרייזלטע לאָקן, און געפרעגט וואָס זי וויל. מאַרינע האָט געשטאַמלט און אַרויסגעקראַצט ווערטער פון איר טרוקענעם האַלדז, ווי דאָס

לעצטע אויסקראצעכץ פון א דייזשע. דאָס אויסגעפוצטע קײַלעכיקס איז צוריק אַרײַן אין שטוב און מיטגענומען דעם געלן הונט מיט זיך.

מארינע האָט צורעכט געמאכט דאָס טיכל אף איר קאָפּ, עס פעסטער צוגעבונדן. מיט דער לינקער האנט איז זי אריבערגעפאָרן איבערן פּאָנעם און מיטגענומען די קאלטע טראָפּנס שווייס, וואָס האָבן בא איר ארויסגעזעצט, ווי בא א פאַרהאָרעוועטן פערד.

די קיך איז געווען אָנגעשטעלט מיט טעפּ זיסע מילך, מיט טעפּ זויערע מילך, מיט זעקלעך צוגעפרעסטן קעז, מיט לאבנס ברויט, מיט א פעסל קרויט און מיט סלויען, הונדערטער סלויען מיט פארשיידענע אײַנגעמאכצן.

אין א שמאָלן שפּאלט פון שטוב־טיר האָבן זיך באוויזן א פּאָר לאנגע, אויסגעצויגענע באקאנטע, בייזע וואָנצעס. מארינען האָט עס א דרעשטש געטאָן, ווי עמיצער וואָלט איר מיט א האסטן בעזעם אריבערגעפאָרן איבערן לײַב.

— אנאָ... העי? און דו וואָס ווילסט? וולאָקעסט זיך ארום אינדערנאכט...

— פּאניע מיצלאוועק, איך—איך וואָלט אײַך געבעטן...

— וואָס איז דאָ צו בעטן איצט? דו ווייסט נישט קיין אנדער צײַט אויסצוזוכן שוין און נישט קיין אנדער אָרט? העי?!

די קרויוישע קלאנגען פון דער פּוילישער און אוקראַינישער שפּראך האָבן דאָסמאָל זיך באגעגנט הארט און פײַנטלעך — ווי א בייזער הונט מיט א פרעמדער, פארבלאָנדזשעטער ציג.

מארינע האָט זיך אראָפּגעלאָזט אף די קני. דעם קאָפּ האָט זי געהאלטן אויסגעקרימט ווי א הייליקער.

— פּאניע מיצלאוועק, פּאניע מיצלאוועק.. די קינדער הונגערן... און די אלטע שטארבט, די אלטע... ווען איר זאָלט מיר צוטיילן א שטיקל פעלד... איך וועל עס באארבעטן ווי אן אייגנס... ווי א קינד... דערבארעם דיך, פּאניע מיצלאוועק...

איר אָטעם האָט געזעצט, ווי פון א קראנקער, אסטמאטישער קו. זי האָט זיך צעוויינט און מיטן ארבל געווישט די טרערן.

אין דעם שפּאלט פון דער שטוב־טיר, האָט זיך העכער פון די אויסגעצויגענע וואָנצעס און אריבער דער קורצער, גראָבער נאָז, געקנייטשט א שמאָלער שטערן:

— עך מארינע, וואָס פאר א קו דו ביזט. דו מיינסט, איך וואָלט דיר נישט צוגעטיילט? אָבער אז מיר טיילן נישט אויס קיין פעלד, קיינמאָל נישט. דו ווייסט עס דאָך וויסן, מארינע? ארבעט קענסטו האָבן. אין די שטאלן, אין פעלד.

מארינע איז אופגעשטאנען. ווען קאָן זי קומען וועגן ארבעט?

— אין א וואָכן צוויי ארום, ווען דער שנײ וועט זײַן אינגאנצן צעגאנגען.—זי האָט געוואָלט קושן די האנט פונעם הער מיצלאוועק, ער האָט נישט צוגעלאָזט.

אינדרויסן האָט געריסן א פארפרילינגדיקער ווינט אפן טונקעלן הארב פון דער נאכט. דער וועג האָט זיך געצויגן נאס, בלאָטיק. פון ביידע זײַטן וועג האָבן זיך געטוליעט הײַזלעך, ווי אויסגעווייקטע, אײַנגעשרומפּענע סטערדעס שטרוי. מארינעס פיס האָבן געציטערט, אירע הענט האָבן צוגעהאלטן קראמפּיק דאָס לויזע, אײַנגעדארטע פעלצל, וואָס האָט פון איר אראָפּגעהאנגען, ווי א גרויער אופגעבלאָזענער זאק.

עס איז געווען שווער איבערצוקלערן: אין צוויי וואָכן ארום... און ביז דעמלט? און דערנאָך קאָן זי דאָך נאָר פארדינען קוים פאר זיך אליין? מע צאָלט אכציק גראָשן, אָדער א זלאָטי פארן טאָג. דערפון זאָלן לעבן פיר מענטשן? און ארבעטן מוז זי פון זעקס אזייגער פארטאָג ביז אין דער נאכט ארײַן. די אלטע קאָן זיך נישט רירן... זאָלן די קינדער זײַן אליין? און ערשט וואָס וועט בלייבן פארן ווינטער?...

דער בארג מיט טרויער, וואָס האָט זיך אָנגעהויפּט דאָרט אין דער קליינער שטוב איי־בער די לאַנגע ווינטערדיקע טעג און נעכט, האָט זיך איצט א הויב געטאָן איבער מאַרי־נעס קאָפּ און אים אראָפּגעדריקט אף איר אָפּגעשוואַכטער פּלייצע—נאָר זיך אויסצוציען אין מיטן וועג...

בלויז פונדערווייטנס האָט געפלעמלט א טליִענדיקער פונק. דער פונק האָט זיך געצויגן איבער וועגן, איבער פעלדער, איבער שטעט, זיך געצויגן מײַלנווײַז—פון דאָרט, וווּ אנדריי איז געוועזן, פון יענעם נישט קלאָרן, ווײַטן אָרט...

ער קען דאָך א ליאַדע טאָג אָנקומען, אנדריי...

פון לייבושקעס שטוב האָט ארויסגעלויכטן א פענצטער (די פענצטער פון די אנדערע כאַטעס זיינען נישט ארויסגעגאַנגען אפן וועג ארויס).

ווי אַזוי מארינע האָט זיך דאָס פּלוצים אָפּגעשטעלט... אירע פיס האָבן געציטערט. איי־רע הענט האָבן נאָך קראַמפּיקער צונויפגעצויגן דאָס הארטע פעלצל. אָט לייבושקע האָט דאָך אויך פעלד... נאָר ווי קאָן זי דאָס ארײַנגיין צו אים? ווען האָט זי דען געהאַט צו טאָן מיט אים? דער ייִד איז א קארגער... אָבער פעלד? ווען זי זאָל באַקומען כאָטש א וואָסערע שטיק פעלד... מע קאָן ארבעטן ווען מע וויל און וויפל מע וויל. פּאַרטאָג, שפּעט אין דער נאַכט, זונטיק. אינצווישן קאָן מען דערווײַל פארדינען. קארטאָפל קאָנען באַלד זײַן פרישע. און וואָס מע ארבעט אָפּ אין זומער, בלײַבט אפן ווינטער.

זאָל זי ארײַנגיין צו לייבושקען אין שטוב?

וועט אנדריי באַלד קומען?

זאָל זי ארבעטן אפן הויף?

איבערן קאָפּ איז איר געוואַקסן דער בארג מיט טרויער. זי איז צוגעגאַנגען צו ליי־בושקעס שטוב. בא דער טיר האָט זי פארלוירן דעם מוט, פארלוירן דעם לאָשן און געגאַנ־גען צוריק.

א פאַרפרילינגדיקער ווינט האָט געריסן אפן טונקעלן האָרב פון דער נאַכט.

די אַלטע האָט געהוסט, איר געלעגער האָט געקרעכצט, זי האָט געפרעגט:

— אנאָ מארינע? ביזט איצט געווען ערגעץ?

עס האָט זיך געהערט, ווי אינמיטן דער נאַכט וואָלט עמעס געקראַצט אונטערן בעט...

אינדערפרי איז מארינע געשטאַנען באַם פענצטער. ווער קומט דאָס דאָרט ארויף מיט דער סטעזשקע? לייבושקעס זון... אינדערעמעסן...

זי האָט ארופגעכאַפּט דאָס פעלצל אפן הוילן העמד און ארויס פון דער שטוב. זי איז געבליבן שטיין באַם פּלויטל, וואָס גרענעצט מיט דער סטעזשקע. לייבושקעס זון איז געקו־מען נעענטער. מארינען האָט געפלאַמט איבערן גאַנצן פּאָנעם. זי האָט פארגעסן צו פאַר־קנעפּלען דאָס פעלצל. פון העמד האָבן ארויסגעקוקט האַלבע, שטייענדיקע ברוסטן מיט די־נינקע בלויע אָדערלעך אונטער ווײַסער, דורכזעעוודיקער הויט. לייבושקעס זון האָט זיך אָפּגעשטעלט און צוגעקומען צום פּלויט. ער איז געווען הויך און דאַר מיט א ברוין קנאָ־כיק פּאָנעם. זײַנע שוואַרצע אויגן האָבן צוערשט א כאַפּ געטאָן דאָס אופגעדעקטע אונ־טער מארינעס קײַלעכדיקן, צעפלאַמטן פּאָנעם.

— גוט מאָרגן, מארינע, אנדריי קומט נישט, הע?

— דאָברי דזיען, פּאַניטשו. ווייס איך ווען אנדריי וועט קומען?

— אנדריי וועט לאַנג נישט קומען... פארלאָז דיך—דער פּאָפּ האָט שוין געזאָרגט, אז אנדריי...

זײַן אָטעם האָט זיך איבערגעריסן, ווי א שוואַכער פּאָדעם. ער האָט זיך שטאַרקער צו־געבויגן צום פּלויט.

— פּאַניטשו...

— זאָג מארינע, נו און... הע? איך מיין, מארינע, דו קאָנסט לעבן אזוי לאנג אָן א מאן... הע? מארינע... דו ביזט, א כאָליערע, שיין — ווי א יונגע זשרעביע... עך, מארינע!..

— פאניטשו, איך וואָלט אײַך געבעטן, פאניטשו... ווען אײַער טאטע וואָלט מיר געגעבן א שטיקל פעלד... איך וואָלט עס באארבעט ווי אן אייגנס... ווי א קינד... א, פאניטשו? פאניטשו...

— ביזט דאָך נישט קיין קינד, מארינע, וואָט וועסטו טאָן מיט אונדזער פעלד? אז בא אונדז וועט מען שטעלן האַיאָר לויטער טאבאק. וואָס טויג דיר טאבאק, הע? פארשטייסט: איך וואָלט דיר שוין געוואָלט האָבן בא אונדז, פארשטייסט?... דו ביזט, א כאָליערע, שיין, אזוי ווי כ'האָב געזאָגט, גאָר, ווי א יונגע זשרעביע... איך וואָלט אָפּגעביסן א שטיק — כאָליערא...

— נו און קארטאָפל מיט קוקורוזע... א? פאניטשו... און עפשער וואָלט עס מעגלעך געווען? א?... פאניטשו — איך וואָלט אזוי געבעטן...

זי האָט אויסגעשטרעקט צו אים די הענט, נישט וויסנדיק צוליב וואָס. (עפשער האָט זי געמיינט, אזוי צו בעטן בא אים?) ער האָט אופגעכאפט אירע הענט, און פאמעלעך, גליטשנדיק דערבײַ די ווערטער צווישן די נאסגעוואָרענע ליפן, זײַנען זײַנע אויסגעצויגענע, דראָטענע פינגער צוגעקראָכן צו די האָריקע גריבלעך אירע און געגראבלט דאָרט, ווי מיט א גראבליע אין גראָז...

— קארטאָפל מיט קוקורוזע... איך פארשטיי, ווי אזוי דען, זאָל איך דאָס נישט פארשטיין? אז איך זאָג דיר, אז איך פארשטיי? נא?... נא?... הע?... מארינע, ווערסט האָבן, אז זאָל איך אזוי געזונט זײַן, אז וועסט האָבן. דו קעלבל דו... דו.

מארינע האָט אוועקגעכאפט אירע הענט. עמיצער איז אָנגעקומען מיט דער סטעזשקע פון וועג צו. לייבושלעס זון האָט געשטעלט א פוס אף צוריק.

— גוט מאָרגן.

— א גוט מאָרגן. גוט מאָרגן.

אן אלטיטשקער פויערל, אײַנגעהילט אין אן אָפּגעקראָכן פעלצל, מיט א שטרויען היטעלע איבער די קודלעס, האָט געקנאָטן מיט נאקעטע פארבלאָטיקטע פיס איבער דער ווייכער ראָשטשינע.

לייבושקעס זון האָט זיך ווידער דערנעענטערט:

— דו, מארינע? ס'איז ווער דאָרט בא דיר אין דער כאטע?

— יאָ. די קינדער, די מאמע.

מארינעס פּאָנעם האָט זיך געבלייכט. אירע ליפן האָבן געציטערט.

— פאניטשו, נו און וואָס וועט זײַן מיט פעלד?

מיט פעלד?... מיר וועלן באטראכטן... איך קאָן דיר דאָס שוין הײַנט זאָגן. אָבער ווו? הע?...

מארינע האָט אופגעמאכט דאָס מויל און נישט פארשטאנען און נישט געוווסט וואָס צו ענטפערן.

— ווייס איך דאָך ווו... ווייסט וואָס, מארינע? הײַנט באנאכט אין אלטן קלויסטער... וועסט קומען?

— כ'וועל קומען...

לייבושקעס זון האָט זיך צו איר צוגעבויגן נעענטער.

— איך וועל דיר געבן א גרויס שטיק פעלד. פארשטייסט?... א גרוי־סעס... א גרוי־סעס מארינע... אז ס'וועט ווערן טונקל... פארשטייסט?... איך וועל ריידן מיט טאטן, וועל איך. זאָלסט קומען.

— איך וועל קומען...

ווי א גאנעוו, וועלכער האָט מוירע פארן טאָגליכט, אזוי האָט זיך ארײַנגעכאפּט די נאכט אין דאָרף. פּאמעלעך, קריכעריש, נישט צו באמערקן—און מיטיינמאָל שטייט זי פארן פענצטער.

אז דער לאנגער זון לייבושקעס איז געגאנגען צום קלויסטער, איז די נאכט שוין געלעגן אף די דעכער, ווי א געדיכטע וואָלענע דעק.

דער קלויסטער איז געווען אמאָל גרויס אף ארײַנצונעמען עטלעכע הונדערט מענטשן אין זיך. אָבער דער רוסיש־עסטרײַכישער קריג האָט בא אים אראָפּגעשאָסן דעם דאך און צעשפּאָלטן די ווענט. דאָס געהילך איז פארברענט. דער ברייטער, הויכער ארײַנגאנג איז באדעקט מיט שווארצער סאזשע. דער פּאָפּ זאמלט צונויף געלט, אף צו רענאָווירן דעם קלויסטער, דערווײַל אָבער שטייט ער ליידיק און איז א באהעלטעניש פאר א מעשוגעגעוואָרענע קעץ און פאר הינט, וואָס ווילן זיך פּאָרן.

לייבושקעס זון האָט זיך אָנגעשטויסן אָן צעבראָכענע הענט, פיס, קעפּ פון קאָלע מינים הייליקע. אינעווייניק, הינטער דעם שווארץ פארסאדזעטן ארײַנגאנג, האָט ער שוין געטראָפן שטיין מארינען. ער האָט זיך דערשראָקן. זי האָט אויסגעזען, אין איר אײַנגעהילטער געבויגנקייט, ווי א לעבעדיקע הייליקע.

— דאָס ביזטו, מארינע? גוט האָסטו געטאָן... נערעדס מיטן טאטן, באקומסט דאָס פעלד. טשאלאָוועטשע... אָבער א גרויס שטיק, זאָג איך דיר. פארשטייסט?...

— אָ פאניטשו... איך האָב אזוי מוירע...

ער האָט זי א נעם געטאָן, ארונטערגעקראָכן מיט זײַנע לאנגע הענט אונטערן פעלצל.

— דו האָסט מוירע?.. ביזטו אָבער א נאר... לויטער שטיין... ס'קאָן נישט ריידן... און קיין לעבעדיקער מענטש איז נישטאָ...

ער האָט אופגעריסן דאָס פעלצל. זי צוגעדריקט צו זיך שטארק. מארינע האָט שווער געאָטעמט.

— דו האָסט מוירע? ביזטו אָבער א נאר, מארינע... דו וועסט דאָס פעלד אליין נישט קאָנען באארבעטן—אזוי גרויס וועט עס זײַן... הע?...

— איך וועל אליין באארבעטן... איך וועל גוט אָפּראווען... ווי אן אייגן קינד... לאָז מיך, פאניטשו...

— אנישט וועסטו קאָנען אליין באארבעטן? ס'וועט זײַן צו שווער... אזוי פיל פעלד... איך וועל דיר לאָזן העלפן דורך אונדזערע פאראָבקעס... עס וועט קיינער נישט וויסן... פארשטייסט?...

ער האָט זי א בויג געטאָן, זי שיר נישט איבערגעבראָכן.

— פאניטשו... לאָז מיך, פאניטשו...

— דאָס פעלד... וועסס האָבן אף צוויי יאָר ארויס... נישט אף איין יאָר.

ס'איז געוואָרן שטיל. ס'האָט זיך געהערט דאָס שארן זיך פון פיס. דאָס שורשען פון קליידער. צווישן די פיר הויכע, שטיינערדיקע ווענט האָט זיך געטונקען, ווייך דורכזעעוודיק, א בלויע געדיכטקייט. מארינע איז געלעגן הארט בא דער וואנט, אף א גרויסן שטיין מיט אן אויסגעקריצטן ציילעם, וועלכער האָט צוגעדעקט דעם קייווער פון הייליקן פאָטער גריגאָרי האוולישטשוק, דעם ערשטן פּאָפּ פון קודריניק. ס'האָט זיך פון איר געהערט:

— אָי באָזשע, מי באָזשע... כ'וועל האָבן א קינד... אנדריי וועט מיך הארגענען... אָ! באָזשע, מי באָזשע... פאניטשו... פאניטשו...

— אנדריי וועט דיך נישט הארגענען. ער וועט נישט קומען שוין מער צוריק... זײַ איצט רויִק, מארינע... זײַ איצט רויִק...

— פאניטשו... פאניטשו...

— נו זײַ איצט רויִק... מארינע... איך בעט דיך... איטלעכס יאָר וועל איך דיר געבן אסאך פעלד... וויפל דו וועסט נאָר וועלן...

— פֿאַניטשו... פֿאַניטשו...

— מאַרינע... זײַ איצט רויִק... זײַ שטיל...

— אוי באָזשע, מי באָזשע... כ׳וועל האָבן א קינד...

— כ׳וועל דיר דאָס גאַנצע פֿעלד לאָזן באַאַרבעטן... ס׳וועט קיינער ניט וויסן... וועסט זײַן א רײַכע... דאָס וועט שוין זײַן מײַן קאָפּ אין דעם... איך וועל — —

— פֿאַניטשו...

— מאַרינע... מאַרינע...

זי האָט צונויפֿגעביסן די ציין און שטיל, שעפּטשענדיק, האָט זי אויפֿגערופֿן אַלע הייליקע אָוועס בא זייערע נעמען.

לייבושקעס זון האָט געקרעכצט ווי א ווילדער, לאַנג ניט באַנוצטער אָגער.

דער אויסגעקריצטער צייל׳עם אפֿן שטיין פֿון גריגאָרי האַלישטשוקס קייווער האָט זיך אַרײַנגעשניטן טיף אין מאַרינעס כוט־האַשעדרע. ס׳האָט איר שטאַרק וויי געטאָן.

## קודרינץ.

די טאַמעוזדיקע זון, ווי א צעפּלאַצטער גליי־קעסל, האָט זיך געבאָדן אין שטויב. דער פֿײַנמעליקער שטויב האָט געגליט ווי אַש פֿון ברענענדיקע קוילן. ס׳איז געווען זונטיק. די זון איז אַרויס מיט אן אָפּגעוואַשן פּאָנעם, מיט א גלאַנצעדיקן שטערן און מיט פֿלאַמעדיקע אויגן. דער בלווילעכער הימל איז געווען ציכטיק—ווי די מענטשן, וואָס אפֿן וועג אין קלויסטער אַרײַן.

מע איז געגאַנגען אף די זײַטיקע סטעזשקעס און אפֿן ווײַס געשטיינערטן וועג, וועלכער האָט אדורכגעשניטן דאָס דאָרף אין צוויי העלפֿטן ווי א וואַסער. ענג אַרומגעוויקלט, גראָב, טונקל טוך, אָנשטאָט געניייטע קליידער, האָט געקלאַפּט אף האַרטע כאָלעוועס פֿון שוואַרץ גלאַנציקע שטיוול. ס׳האָט געקלאַפּט האַרט און שנעל ווי א פּעכער, ווי פּילע פּעכערס. פֿון אונטערן גראָבן טוך האָבן זיך אַרויסגעזען ווײַסע, לײַוונטענע, ברייטע זוימען פֿון העמדער. די פּענעמער פֿון די ווײַבער זײַנען געווען צוגעבונדן מיט שוואַרצע טיכלעך, פֿון אונטן אַרויף, גלײַך אַלע וואָלטן זיי געהאַט ציין־ווייטיק. פֿון אונטער דער געמבע אפּיר זײַנען אַראָפּגעהאַנגען די שפּיצן פֿון די טיכלעך, ווי דאַרע, אויסגעצויגענע העלדזער בא מאָגערע קי. די מיידלעך זײַנען געווען אָנגעטאָן אין פֿאַרביקע קליידער, זיי האָבן געהאַלטן גרויסע, ווייכע טיכער אין די הענט. שטאָלץ ווי די הענער, זײַנען געגאַנגען די מענער. מיט זייערע קליינע שטרויענע קאַפּעליטשלעך, באַפּוצט מיט העל־פֿאַרביקע בענדלעך; מיט זייערע קורצע, אָנאַרבלדיקע, גלאַט־געגאַרבטע פּעלצלעך; ווײַסע, גראָבע, לײַוונטענע הויזן און שוואַרץ געגלאַנצטע שטיוול—האָבן זיי אויסגעזען, אין דער ווײַס־גלאַנצנדיקער זון, ווי מאַסקעראַדן אין א פֿריילעכן יאָנטעוו.

זיי זײַנען געגאַנגען מישפּאָכעווײַז: פֿריִער־אויס די מענער, הויכע, ברייטע, מיט בלאָנדע וואָנצעס, די הענט אף הינטן—הינטער זיי די ווײַבער—און צום לעצט האָט זיך נאָכגעשלעפּט דאָס יונגוואַרג.

מע האָט געשוויגן. פֿרומע לײַטזעליקײַט איז געווען צעלייגט אף די ברייטע פּאַרהאָרעוועטע פּענעמער. פֿונדערווײַטנס האָט עס אויסגעזען, ווי ס׳וואָלט זיך געצויגן א צונויפֿגעטריבענע סטאַדע פֿון פֿאַרביק־געפֿלעקטע קי איבער א ווײַטער לענג.

פֿאַרכאַלעשט זײַנען געשטאַנען די גרינבליטיקע בוימער. זיי האָבן אײַנגעצויגן דעם אָטעם און געלעכצט אנטקעגן דער ברענענדיקער זון מיט אויסגעשטרעקטע, מיט צעשפּרייטע הענט, און געבעטן און געוואַרט אף רעגן. פֿון זייערע צעשפּרייטע הענט זײַנען אַראָפּגעהאַנגען בלויע, קליינע, קײַלעכדיקע, מיט גרויען שטויב באַאָטעמטע פֿלוימען, געלבלעך גרינע באַרן און ראָזע עפּל.

שטײַף, ווי צעלולאָיִד, איז געשטאַנען דער הימל הויך איבער קודריניק. רעכטס פון דאָרף האָט זיך געצויגן דער וואלד—א געדיכטע, גרינע בלויקײַט—ווי א געשטיקטער טעפּיך, העט ווײַט זיך געצויגן ביז אין האלדז אַרײַן פון ווײַטן האָריזאָנט. לינקס איבערן זברוטש האָט זיך געהויבן דער גרויפּעלזיקער און גראָזיק געפלעקטער בארג פון סאָוועט-רוסלאַנד.

די קליינע קלויסטער-גלאָקן האָבן געזונגען אן אלט-באַקאַנטן, זונטיקדיק אופגעפרישטן געזאַנג, געטראָגן זיך איבער קודריניצער כאַטעס פרייליכדיק און האָפערדיק און אופגעזויגן געוואָרן אין זאַפטיקן וואלד. דערנאָך האָט זיך דער קליינגלאָקיקער געזאַנג מיטאמאָל אָפּ-געריסן. אין קליינעם, שאָטנדיקן קלויסטער האָבן געלוואַקסענע ליכט געפלעמלט, ווי אין א קליינשטעטלדיקן בעסמעדרעש אין יום-קודעש. אין דער בעציבערדיקער טפילע האָבן באַזונדערס שטאַרק ארויסגעהערט זיך די ווײַבערשע קולעס, זיך אריבערגעריסן איבער די צוימען, ארומגעטאַנצט אין די אָפענע לײַדיקע שטובן און פארקראָכן זיך אין די ליימיקע שפּארונעס פון די שטאלן. די קי, צוליבן זונטיק ניט ארויסגעלאָזט געוואָרן אף דער פּאַשע, האָבן אופגעריסן די אויערן, אויסגעצויגן די העלדזער און פרום נאָכגעמעקעט א לאַנג אויס-געהאַלטענעם באָרוך-הו-ר-ר-ו... באָרוך-שמו-ר-ר-ו... די יונגע קעלבער זײַנען אונטערגעשפּרונגען, א טענצל געטאָן און אָפּגעענטפערט א הויך קלינגנדיקן אָ-אָ-אָמיי-יי-יין...

און נאָך דער הייליקער צערעמאָניע האָט דער פּאָפּ זיך געווענדט מיטן פּאָנעם צו די בעטערס און געזאָגט אזוי:

— „דאָרט" אף דער אנדערער זײַט האָט גאָט ארויפגענומען די האַנט פון זייער פאַר-שטאַנד, פארנעפּלט זייערע אויגן און באַשווערט זייערע הערצער מיט שווערן שטיין. זיי „דאָרט" לעסטערן גאָט מיט שאַנדהאַפטע ווערטער און פארומרייניקן די צערקוועס מיט קלובן, מיט שקאָלעס און מיט אנדערע אומרייניקײַטן. האָט גאָט זיי דערפאַר נאָך מער געשטראָפט, און אופגערייצט זיי איינעם אנטקעגן אנדערן. זיי האָבן זיך ניט מער באַגנוגנט, ווי ביז איצט, מיט די גערויבטע פעלדער פון פרעמד אייגנס און מיט דעם אופטיילן פונעם גערויבטן צווישן די רויבערס—אָ גאָט האָט זיי פארבלענדט, און זיי רויבן איצט איינער באַם אנדערן. ווער ס'האָט א שטיקל פעלד, דעם נעמט מען עס אוועק און מע מאַכט דערפון, ווי זיי רופן דאָס אָן, א קאָלעקטיוו... קיינער איז ניט מער זײַן אייגענער באַלע-באָס—נײַערט איינער איז א דינער בײַ א צווייטן דינער און אזוי ווײַטער...

אָ גאָט דער הייליקער האָט שווער געשטראָפט רוסלאַנד און באַזונדער אונדזערע אוקראַיִנישע ברידער און אונדזער פּאָטערלאַנד... לאָמיר-זשע בעטן צו גאָט דעם הייליקן, אָ, לאָמיר-זשע פאַלן אף די קני און בעטן צו גאָט דעם גרויסן און דעם געהייליקטן, אז ער זאָל אויסלייזן די ברידער אונדזערע און אונדזער פּאָטערלאַנד, און זיי באַהיטן פון די אומרייניקע הענט, פונעם זינדיקן ווילן פון די פארשאָלטענע און זינדיקע און אומרייניקע באָלשעוויקעס—אזוי ווי ס'זאָגט זיך אין טילים...

דער ווייכער, פלײשיקער באַס פונעם פּאָפּ האָט זיך געשפרייט איבער די קעפּ פון די גלויביקע און אַרײַנגעזונגען אין די אויערן פון איטלעכן איינעם באַזונדער גאָטס פּאָרכטיקע וואָרט.

מע איז אוועק פונעם קלויסטער מיט פולע מאָגנס, כאָטש ניט אלע האָבן געהערט, וואָס דער פּאָפּ האָט געזאָגט. גאָר אסאך האָבן ניט געקענט אַרײַן אינעווייניק, אינעם קליינעם קלויסטער, און זיי האָבן דערפאַר געמוזט בלײַבן שטיין אין גאָרטן הארט פאַרן טויער. פונדעסטוועגן איז אפן צוריקוועגס דער שמועס באַם אוילעם געווען א געהויבענער. די, וואָס האָבן ניט געהערט דעם פּאָפּ, האָבן זיך נײַגעריק נאָכגעפרעגט—און די, וואָס האָבן געהערט, האָבן ניט קיין סאך געוווסט, וואָס נאָכצודערציילן. און דערפאַר האָט זיך

דאָס געהערטע צעוואקסן אינדערלענג און אינדערברייט, ווי אן איבערגעיוירן ברויט מיט פּאַרנטיקע און זײַטיקע „פּעמפּעקלעך”, „נעזלעך” און „בערדלעך”...

ארום גאניק פאר דער פּאָסט איז געבליבן שטיין א גרויסער טייל פון מענערישן אוילעם. טיילס די הענט פארלייגט פונהינטן, טיילס די הענט פארפלאָכטן אף דער ברוסט. דער ברייטער פלאץ פאר דער פּאָסט איז געווען אויסגעפּילט מיט געלגעגארבטע פּעלצלעך, מיט שווארצגלאנציקע שטיוול און מיט קליינע, שטרויענע, באבלומטע היטעלעך.

פּאָלישטשוק, דער וויט, האָט שמייכלענדיק געוויזן זײַנע קליינע, שווארצע, צעגריזשעטע ציין. פיל אויגן האָבן געקלעפּט אָן די זײַניקע. ער האָט צום ערשט געשוויגן. ער האָט געוואָלט הערן „די שטימונג” פון די אייגענע. ער איז געווען א קלוגער, אָט דער פּאָלי־שטשוק.

ומע האָט דערציילט:

— וואָס איז אזוינס א קאָלעקטיוו?

— אזא פאריין.

— א וואָס? דאָס איז דער הערשער זייערער...

— רייד ניט קיין נארישקײַטן! דאָס איז א באפעל אזא...

— איך זאָג, מע קאָן ניט וויסן. מע קאָן ניט וויסן, זאָג איך, וואָס די באָלשעוויקעס טראכטן ניט אלץ אויס... מ'וועט באלד בא זיי הייסן, אז מע זאָל גיין מיטן קאָפּ אראָפּ און קײַען גראָז... איצט גיי־זשע דו און זײַ א כאָכעם...

— און דו בעבעסט ווי אן אלטע קאָקאָשקע און פארשטייסט א דרעק... שיין וואָלט עס געווען, אז מע זאָל דעם פּאָפּ אונדזערן אלץ גלויבן... ס'פארשטייט זיך לויטן פּאָשעטן פארשטאנד, אז דאָס, וואָס זיי האָבן דאָרט דעם פּאָפּ זייערן אָנגעטאָן א קיטשמע איבער די אויערן און אים פארטריבן צו די אלטע פריידזיאקעס—אז דאָס אָ, פארשטייט זיך, בריט דעם אונדזעריקן שטארקער, ווי הייסע אָקריפּ אפן הוילן טאָכעס... פארשטייט זיך...

— אָט, אָט, אָט... דאָס וועט עס זײַן! ער האָט מוירע פארן אייגענעם בענקעלע דער אונדזעריקער... אָט, אָס, אָט...—האָבן אייניקע פּעלצלעך זיך געטרייסלט פאר לאכן, אנדערע האָבן געקרײַזלט די ליפּן און אנדערע ווידער האָבן צוגעמאכט די אויגן, געקנייטשט מיט די נעזער, אָדער געטאָן א הוסט—א פרעמדן, א מער ווייניקערדיקן, וואָס דאָס האָט אויך געהאט עפּעס צו זאָגן.

„די שטימונג” האָט זיך געטיילט אין ניט גאָר קיין גלײַכע צוויי כאלאָקים. ארום דעם גרעסערן כײַלעק האָבן זיך געהאלטן הויפּטזעכלעך די ייִנגערע פּויערים און די נאָך ניט כאסענע געהאטע יאטן.

זאליזשניאק איז געווען דער ריידער פונעם גרעסערן כײַלעק. זאליזשניאק האָט גע־קוואָקעט אף צו ווערן וויט. און פּאָלישטשוק האָט געקליבן איטלעכס וואָרט זײַנס...

זאליזשניאק איז א הויכער מיט אן אײַנגעבויגענעם רוקן פון צופיל הויכקײַט, און מיט א גרויסער, שמאָלער, צונויפגעדריקטער נאָז. זי זעט זיך בא אים שטארקער ארויס, ווי דאָס גאנצע איבעריקע פּאָנעם זײַנס.

— א קאָלעקטיוו, פארשטייט איר, דאָס איז א צונויפנעם פון עטלעכע, פון וויפל ס'זאָל ניט זײַן, אין א שוטפעס. אָט דאָס איז א קאָלעקטיוו.—אז זאליזשניאק האָט גערעדט, האָט זיך אויסגעדאכט, אז די נאָז זײַנע רעדט.—א קאָלעקטיוו, דאָס איז ניט קיין שלעכטע זאך. דאָס פארשטייט זיך לויטן פּאָשעטן פארשטאנד. א פערד, וואָס איר וועט טרײַבן אף א מאָגערע פּאשוויסקע, אָט אזא פערד וועט טאָמיד האָבן טרוקענעביינער. און דאָס פערד, וואָס איר וועט טרײַבן אף א רײַכער פּאשוויסקע, בא דעם פערד וועט מען שוין די ביינער ניט ארויסזען. טרײַבט מען אָבער אלע פערד אף דערזעלבער פּאשוויסקע—נו, און... וועלן אלע גלײַך אויסזען. און דאָס, זאָג איך, פארשטייט זיך לויטן פארשטאנד... הע?

— הייסט דאָס א קאָלעקטיוו?

— דאָס הייסט א קאָלעקטיוו.

די צוויי כאלאָקים האָבן זיך אָנגעקוקט. באם גרויסן כיילעק—די מיַילער אופגעריסן, באם קלענערן כיילעק—די נעזער אראָפּגעלאָזן.

באבי, איוואן באבי, איז געוועזן דער ריידער פון קליינעם כיילעק. ער איז אויך א הויכער, נאָר נים אזוי הויך ווי זאליזשניאק. א נאָז האָט ער א קליינע. און די שטייענדיקע געלע האָר פון דער געדיכטער וואָנצע פארשטעלן בא אים קימאט די גאנצע נאָז. באבי איז געשטאנען אפן גאניק.

— און די באָלשעוויקעס ווילן, אז אלע פערד זאָלן פייגערן... זיי פירן דאָך נים קיין ווירטשאפט. פּאָליטיק איז בא זיי אלץ, און דער יונגסטער האָט אריַינצוזאָגן א דייע דעם עלטסטן... נו, איז וואָס קאָן מען צו דעם זאָגן? אָט יענע וואָך שטיי איך בא מיַין פעלד (זיַין פעלד ליגט באם זברוטש), איז וואָס איך האָב מיך אָנגעהערט אין א שמועס, וואָס ס'האָט זיך געפירט „דאָרט", אף דער אנדערער זיַיט, איז דאָס געווען שוין גענוג פאר מיַינע אויערן...

עמעצער האָט אים צוגעוואָרפן:

— היי, באבי, בא איַיך זיַינען דאָך די אויערן פארשטאָפּט מיט האָרבעזעמלעך—טאָ ווי אזוי האָבן זיי געקאָנט הערן?...

און א צווייטער:

— איז וואָס האָסטו געהערט דאָרט?

נאָכמיטיק האָבן די הארצעזשעס [1]), וועלכע האלטן זיך אוף אין קודריניצער געגנט איבער די זומער־וואקאציעס, געמאכט א זאבאווע. אין קודריניץ קומען פאָר איטלעכן זונטיק הוליאנקעס. נאָר געוויינלעך איז עס „א טרונער"־טאנץ אפן מיליטער־פּלאַץ, און מער גאָרניט.

כאָטש אייגנטלעך איז דאָס א גוטע איַינפירונג פונעם קאָמענדאנט גורעוויטש: דריַי מוזיקאנטן שפּילן, יונגע מענער און פרויען טאנצן און אלטע כעוורע קוקן צו. פאראַן אויך אפן פּלאַץ א הויכע, פיינע הוידאווקע, וואָס מע האָט אופגעשטעלט פאר די דאמען פון די העכערע מיליטער־לײַט—קאָן מען זיך אף איר אויך הוידען. דעם פּלאַץ און די הוידאווקע גיט דער קאָמענדאנט איטלעכן זונטיק אומזיסט פאר די פארוויַילונגען (בעסער צו טאנצן און זיך צו הוידען—ווי צו שמועסן פון פּאָליטיק).

אָבער א זאבאווע פון הארצעזשעס זעט גאָר אנדערש אויס. א לוסטיק פּאָלק אָט די קליינע הארצעזשעס. מע פארשטעלט זיך פאר ייִדן, פאר שווארצע נעגער און פאר רויטע באָלשעוויקעס און מע שפּילט אויך אין א מיניִאטור־טעאטער. קודריניצער פויערים זיַינען נייַגעריקע מענטשן.

האָבן אין יענעם זונטיק געשפּילט פינף מוזיקאנטן: צוויי צימבלען, א באס, א פידל, א טרומייט. דער פּלאַץ איז געווען אָנגעפּילט מיט מענטשן. די צימבלען און דער טרומייט האָבן אריבערגעשריגן איבער די קעפּ פון די דאָרפישע הײַזער...

דזין־דזין־דזין... דזין־דזין־דזין־דזין...

טידל־טידל־טידל... טידל־טידל־טידל...

דזין־דזין־דזין־דזין...

און צווישן איין ספּעקטאקל און צווייטן פון די הארצעזשעס האָבן די אוקראַיִנישע יונגען געהאָפּקעט. די מיידלעך—באָרוועסע, מיט גרויסע, וויַיסע טיכלעך אין די הענט. די באָכערים—באשטיוולטע מיט פארשוויצטע פּנעמער.

---

[1]) א פּוילישע יוגנטלעכע מיליטער־אָרגאניזאציע, פון דער רעגירונג, באזונדער שטארק געפּעדערט.

ארום פראָוויזאָריש אופגעשטעלטע טישלעך זיַינען געזעסן פריצים, עלטערע שליאכטע און האלב־שליאכטע און אזעלכע, ווי רעגירונג־באאמטע, לעמאָשל, וואָס רייַבן זיך בא דער שליאכטע; זיַינען געזעסן יונגע פרייַלנס אין דינע, לופטיקע קליידער, סטודענטן און אָפיצערן—צעגויפגעפּאָרענע פון דערבייַיקע דערפלעך און שטעטלעך.

מע האָט געטרונקען „אקאָטשימער ביר" און שטארקן סטאניסלאווער בראנפן.

מיט דער לענג פונעם זברוטש איז געגאנגען לייבושקעס זון. דאָס איז געווען אן אָפּ־געמאכטע זאך שוין א גאנצן זומער אזוי: זונטיק נאָכמיטיק צו גיין מיט דער לענג פונעם זברוטש.

די פעלדער האָבן זיך געמינעט אין גרינע, אין געלע, אין רויטע פארבן. אף ווייַטע שטרעקעס זיַינען געשטאנען די הויכע, גרינע שטענגלעך מיט ברייטע זאפטיקע, אין שפּיצ־פארלויפנדיקע טאבאק־בלעטלעך. דעם הויכן לייבושקעס זון האָט מען ניט ארויסגעזען אפילע. דאָס גראָז צופוסנס, אפן פלאכן ברעג איז געווען נידעריק אָפגעראזירט. אין אויס־געווארעמטן בעט פון שטילן, שמאָלן זברוטש האָבן זיך פישלעך געשפּילט ווי קליינע קינ־דער—נאָכגעיאָגט זיך, באהאלטן זיך און באלד ווידער א שפרונג געטאָן פון באהעלטעניש ארויס און ווידער אָנגעהויבן דעם אלטן שפּיל פונסנייַ.

אף דער צווייטער זייַט זברוטש, אינעם דאָרף, וואָס ליגט הארט בא דער פעלדזיקער וואנט, איז געווען ניט ווייַט א פארזאמלונג פון פארביקע מענטשן. רויט און ווייַס האָט דאָס סאמע מייסטע ארויסגעשטאָכן. און איינער אין א ווייַסער בלוזע, אופגעשטעלט העכער פון אלע, האָט עפּעס דאָרט גערעדט, געוואָרפן מיט די הענט און קעסיידער געוויזן אריבער איבער די פעלדער, איבער די ברעג. שטיקלעך אָפגעריסענע ווערטער האָבן זיך אהער אריבערגעכאפּט ווי זומער־פייגעלעך און ווייַטער ערגעצוו פארפלויגן. שפּעטער האָבן זיך געהערט פון דאָרט שטארקע, שווערע באָמקעס פון א פויק.

לייבושקעס זון האָט געזען שטיין מארינען אן איַינגעבויגענע אין פעלד און ארבעטן. זיַינע שריט האָבן זיך פארדאָפּלט. אז ער איז צוגעקומען נעענטער, האָט זי זיך אויסגע־גלייַכט און א פארויטלטע אוועקגעקוקט פארשעמט אָנאזייַט. איר העמד איז געווען ווייַס ווי שניי, איר פּאָנעם פולער ווי אין סאָף ווינטער און באשפרענקלט מיט פרישבלוטיקן רויט. אין א מינוט ארום האָט זי זיך ווידער איַינגעבויגן און זיך גענומען, נאָך שנעלער ווי פריִער, צו דער ארבעט. לייבושקעס זון האָט זיך אומגעקוקט ארום און ארום און געזען שווייַגנדיקע, פארביקע פעלדער. אפן אָרט, ווו זיי ביידע זיַינען געשטאנען, האָט ער זי א נעם געטאָן און זי אנידערגעלייגט אף אויסגעבויגענע, גרינע באדילעס פון רייַפע זומער־קארטאָפל.

— אך, צעברעכסט די באדילעס...—האָט מארינע געקרעכצט.

— דו זשאלעווע דיך, זשאלעווע דיך...

מיט זיַין גרויסער, אויסגעברוינטער האנט האָט ער געגלעט בא איר ארום און ארום דער קיַילעכיקער ווייכקייַט, און דערנאָך א קוש געטאָן איר אפן שפּיץ בויך.

— און דו זשאלעווע דיך נאָר, זשאלעווע דיך...

— סאָ זאָג איך דאָך גאָרניט, זאָג איך דאָך גאָרניט... נאָר מען האָט דאָך געקאָנט די באדילעס ניט באשעדיקן עפּשער... אָדער ניט?

מארינע האָט געהאלטן אירע הענט ארונטערגעלייגט אונטערן קאָפּ און מיט גרינע אויגן געקוקט אף די פּאָר אויסגעבויגענע באדילעס.

און ער האָט ניט אופגעהערט צו גלעטן איר קיַילעכיקע ווייכקייַט.

— סע וואקסט דאָך בא דיר, ווי אף הייוון, מארינע?

— און וואָס האָסטו געוואָלט, אז ס'זאָל ניט וואקסן? העי? מאנדריי איינער...

— טו נאָר א קוק ווי דו ביסט דאָס ברייטער געוואָרן...

— דאָס קינד... און אנדריי וועט מיך נאָך הארגענען...

— אנדריי וועט ניט קומען מער צוריק.
— אָבער דאָס קינד... וואָס וועלן זאָגן די דאָרפמענטשן?
— און פון פעלד ביסטו עפשער ניט צופרידן?
— צופרידן...
— נו, זײַ שטיל, מארינע—זײַ איצט שטיל... מארינע... מארינע...

איז געקומען צופליִען א פייגעלע, זיך אָפּגעשטעלט אף א באדעל און גענומען דזשובען דעם ווײַסן צוויט.

מארינע האָט אפּירגענומען די רעכטע האנט פון אונטערן קאָפּ און א פאָכע געטאָן:

— א הושש... אָט דיך דארף איך נאָך האָבן...

ס'האָבן זיך צונויפגענומען צוויי כעוורעס הינער, איינע א רוסישע און איינע א פּויליִשע, און זיך באגעגנט באם זברוטש. דאָס וואסער איז געשלאָפן. אָפּגעמוטשעט געוואָרן א האלבן טאָג פון דער בארבארישער זון, וועלכע האָט זיך צוגעכאפּט, זיך צוגעקלעפּט און ניט אָפּגעטראָטן פון איר ווי א פּיאווקע, האָט זי זיך איצט אויסגעצויגן איבער דער גאנצער לענג און געשלאָפן.

זונטיק האָט מען זיך ניט געבאָדן, האָט מען ניט געווייקט קיין קאָנאָפּליעס און מע האָט ניט געוואשן קיין לײַוונט. דערפאר איז דאָ געווען ארום דעם זברוטש שטיל. זײַנען די כעוורעס הינער פוןביידע זײַטן געקומען אָנגעשפּאצירט, ווי באלעבאטים קומען זיך טיילמאָל צונויף אף ביידע זײַטן פון זייערע פּלויטן.

— קיקעריקי־י־י...
— קיקעריקי־י־י...
— ווי גייט עס? הע? ווי גייט עס?...

ס'האָט זיך גענומען פלעכטן א שמועס אין א שמועס. געווען גענוג, וואָס זיך אָנצודערציילן פון א גאנצער וואָך. נאָר—ווי דער שטייגער פירט זיך—איז זיך דער שמועס פארלאָפן אין פּאָליטיק...

איז איידער וואָס־ווען, האָט זיך די רוסישע כעוורע געגעבן א שטעל אוף, צעהוידעט די רויטע קראנצן, צעפּאָכעט די פליגלען—און איינעם א זאָג געטאָן, שרײַענדיק שטאָלץ:

— קיקעריקי־י־י... טאָווארישטשי־י־י!... מי באָלשעוויקי־י־י!...

פון די פּוילישע באָסיאקעס האָט זיך ארויסגעכאפּט איינער א קליינער, א שווארצער מיט א לאנגער נאָז, א קוק געטאָן אהער—און אהין הייסט עס: ס'האָרכט ניט אונטער קיינער—און אָפּגעענטפערט שטיל און הייזעריקלעך, ווי געוויינלעך א באלעבעסל מיט א מיכוש:

— קיקעריקי־י־י... א שאָד אייער מי־י־י... עס איז נאָך צו פרי־י־י...

אף יענער זײַט איז געלעגן אין טיפן גראָז אויסגעשטרעקט א רויטארמייער, מיטן בויך אראָפּ, מיט דער ביקס צווישן די הענט און מיט א פּאפּיראָס אין מויל.

אף דער זײַט זײַנען אָנגעקומען צוויי פּוילישע זעלנער, מיט די ביקסן אף די רעכטע אקסל, געשוויצט און געשוויגן.

די כעוורע פּוילישע הינער האָבן זיך דערשראָקן, זיך צעשריִען און אנטלאָפן אין אלע ווינטן. דער קליינער, דער שווארצער, האָט אנטלויפנדיק נאָך באוויזן א רוף צו טאָן אינדערשטיל:

— קי־קי־רי־יקי־י־י... א שאָד אייער מי־י־יי... האָ־האָ־האָב איך געזאָגט, עס איז נאָך צו פרי־י־י?...

די באָלשעוויקישע הינערגארדע האָט פארכידעשט נאָכגעקוקט דעם אנטלויפעכץ, געדרייט מיט די קעפּלעך, געפינקלט מיט די אייגלעך, און אלע מיטאמאָל האָבן זיי אויסגעשריִען הויך און כוצפּעדיק:

— צו פרי—יאק צו פרי... קיקעריקי־י־י!...

# דאָס לעצטע קאַפּיטל.

אנדריי איז צוריקגעקומען. ער איז געקומען ביז איוואַניע פּוסטי מיט דער באַן. אז ער איז ארויס פון די לעמבערגער „בריגידקעס", האָט מען אים געגעבן געלט אף הויצאָעס און צו אים געזאָגט: גיי פאַר אהיים.

ער איז געפאָרן. אין וואַגאָן זיינען געזעסן ייִדן, סאָכרים, פּויערים, זעלנער. מע האָט גערעדט וועגן טוויע, אָקסן, ווינטער־זייונג און וועגן מיליטערישע דינסטן.

אנדריי איז געזעסן א פרעמדער. ער האָט זיך געשעמט, געמיינט, אז אלע ווייסן דאָ אין וואַגאָן פון זיין כאַרפּע און קעסיידער געטאַפּט מיט די הענט די הויזן, דאָס רעקל, דאָס היטל. זיינע נארישע אויגן האָבן ארויסגעקוקט פון פענצטער, און טיילמאָל האָבן זיי א פלי געטאָן איבערן וואַגאָן, צו זען צי מע קוקט ניט אף אים. דער צוג האָט זיך געשלעפּט פערצן שאָ לאנג. אף קליינע סטאַנציעס זיינען געלעגן אופגעהויפט קופּעס ווייסע באריקעס, לענגלעכיקע און פעטע, מיט דינע אויסגעקרימטע וויידלען. ס'האָבן זיך אויך געשלעפּט לאַסטיגער פולע, מיט באריקעס, געקראָכן אין דער נאָענטער צוקער־פאבריק. שווערע, ווייסע אָקסן מיט גרויסע, צעשפּרייטע הערנער, די העלדזער איינגעשפּאַנט אין הילצערנע, פירעקיקע יאָכן, האָבן געשלעפּט לאנגע לייטערוואָגנס, פול אָנגעפּאַקט מיט שרייענדיקע און לאכנדיקע מיידלעך. אנדריי האָט געזען דורך די קלינגענדיקע שויבן פון וואַגאָן אופגיין דאָס בלאַסע און פון טוי אָפּגעוואַשענע פּאָנעם פון דער זון; און ער האָט געזען די זון אונטערגיין, א מידע און א שוואכע, אן אלטע, א פארלאָזענע פון קויכעס.

ס'איז שוין געווען ווידער הארבסט.

אין וואַגאָן האָבן זיך די פּאַסאַזשירן געביטן. פריערדיקע זיינען ארויסגעגאנגען, נייע זיינען אריינגעקומען. די שמועסן זיינען געוואָרן אנדערע. אנדריי האָט ניט אופגעהערט צו טאַפּן מיט די הענט איבער די הויזן, איבערן רעקל, איבערן היטל; זיינע נארישע אויגן האָבן געבלאָנדזשעט ערגעץ אינדערפרעמד.

אריבער עלף כאָדאָשים—אכט כאָדאָשים שטראָף, דאָס איבעריקע אונטערזוכונג—איז אנדריי ניט ארויסגעקומען פון די שווערע, קאַלטע, בייזע מויערן פון גרויסשטאָטישן קרימינאַל.

קיין איוואַניע פּוסטי, די לעצטע סטאַנציע פון דער מורעכבאַליצישער באַן, איז ער אָנגעקומען, ווען דער טאָג האָט זיך אויסגעמישט מיט דער נאכט. די דרויסנדיקע פארב איז געווען גרוי־שוואַרץ, גלייך מע וואָלט אריינגעשיט שוואַרצע סאַזשע אין א מוטנעם וואַסער. פון איוואַניע פּוסטי איז ער געגאנגען צופוס מיטן פעלדוועג קיין קודריניק.

ווייט און בערגלדיק האָט זיך געצויגן פארן אויג וועג און פעלד, גרויער דורכזעעוודי־קער אָטעם און בלויער, פארנעפּלטער הימל. א טייך מיט רויטע און פיאָלעטע שטענגלעך פון אָפּגעשניטענער רעטשקע, ווי א געבלומט טישטעך אין א שאַבעספארנאַכטיקער שטוב, איז געלעגן אף דער לינקער זייט. רעכטס זיינען געשטאַנען לענגלעכע פּיראַמידן, ווי אף ווייסן, נאַקעטן סטעפּ פאנאנדערגעשטעלט און געוואָרעמט אונטער זיך וואַגאָנען מיט קאַר־טאָפל פארן ווינטער און פארן קומענדיקן פרילינג.

אנדריי, הויך ווי א בוים און ברייט פארצווייגט, איז געגאַנגען שווייגנדיק אין דער נאכט אריין.

באַם פּאָפּ אין דער שטוב האָט געברענט א גרויסער הענגלאָמפּ און א רערנלייכטער מיט זעקס ליכט אפן טיש. געזעסן באַם טיש איז דער פּאָפּ, זיין געליבטע טאָכטער טאַמאַרע און דער קאָמענדאַנט גורעוויטש. געשטאַנען אפן טיש זיינען צוויי פלעשער מיט שטאַרקן בראַנפן און מיט וויַבערשן ווישניק, א טעלער מיט רויטע עפּל, א טעלער מיט גרינע ווייַנטרויבן און א טאַץ מיט געבעקסן. צווישן די זאַכן אינמיטן טיש איז געשטאַנען א הוי־

כער, פאַרזילבערטער יעזוס און מיט פאַנאַנדערגעשפּרייטע הענט האָט ער געדולדיק און גוטמוטיק אַראָפּגעקוקט אַף די ווילשמעקנדיקע אויבסן.

— מײַן געליבטער פרײַנט, הער גראַף גורעוויטש, איך זאָג, אַז אייראָפּע איז אַ נאַר און אַ שלימאַזל. ערשטנס אַ נאַר: פאַרוואָס סע לאָזט לעבן אין זײַן שכיינעס, אַזאַ גיפטיקע שלאַנג, אַזאַ וווּלקאַנישן קעסל, אַזאַ זינדיק געהענעם, ווי די סאָוועטן? צווייטנס אַ שלי־מאַזל: פאַרוואָס מע האָט שוין לאַנג ניט געמאַכט אַ סאָף צו דעם גאַנצן שפּיל! באָלשע־וויקיען און אייראָפּאַ—פּאַניע דאָברו דזשעיר—דאָס איז אַ פלוי מיט אַן עלפאַנט...

באַם פּאָפּ האָבן די גומי־זעקלעך פון ביידע זײַטן באַקן זיך געצויגן און געגלאַנצט, ווי זיי וואָלטן געווען געשמירט מיט כאַזער־שמאַלץ. די ווייכע ברעמטעלעך איבער די אויגן האָבן זיך אויפגעשטעלט, ווי באַ אַן אַלטן, אויסגעקוועטשן כאָכעם און געוואַרט אַף טשווּע.

אַז דאָס גלאַטע אָפּגעראַזירטע און פײַן פּאָמאַדירטע פּאָנעם פונעם קאָמענדאַנט האָט געשמייכלט מיט אַ זעלבסטפאַרשטענדלעכער באַוווּסטזיניקײַט און ניט אַזוי שנעל געענט־פערט, האָט דער פּאָפּ נאָכאַמאָל געפרעגט:

— נו און וואָס מיינט דערצו מײַן געליבטער פרײַנטעלע גראַף גורעוויטש?

— וואָס איך מיין? איך מיין, אַז אַלץ גייט דאָ צו מיט אַ באַשטימטער, קלאָרער און קלוגער אייראָפּייִשער פּאָליטיק.

— אַהאַ!...

— און אַזוי איז עס...

דאָס גלאַטע אָפּגעראַזירטע און פײַן צופּאָמאַדירטע פּאָנעם האָט זיך ניט געגעבן קיין גרויסע מי אַף אַרויסצוזאָגן אָט דידאָזיקע קלאָרע, קלוגע און פּרעציזנע מיינונג.

דער קאָמענדאַט גורעוויטש איז געווען צופרידן—און דער פּאָפּ איז געווען צופרידן. פאַר גרויס צופרידנקײַט־וועגן האָט מען געטרונקען פון בלישטשענדיקע גלעזער, געגעסן רויטע עפּל און גרינע ווײַנטרויבן—און פאַר גרויס צופרידנקײַט־וועגן האָט מען זיך אַרײַנ־געקוקט אין די פּיסקעלעך ווי די טאַמעוואַטע קעלבעלעך. די גומי־זעקלעך באַם פּאָפּ האָבן זיך אָנגעבלאָזן פון ביידע זײַטן באַקן ווי צוויי ווייכע קישעלעך. דאָס ווילן זיי געבן צו פאַרשטיין:

אַבי מע זאָגט, אַז די פּאָליאַקן און אוקראַינער לעבן ווי...

שפּעט איז די לעוואָנע אַרויסגעקראָכן. און אַ קאַלטע איז זי געווען, ווי מיט אַ דין זילבערן הײַטל איבערגעצויגן.

דאָס מאָל איז די קופּע קוקורוזע געווען שפּאָרעוודיקער ווי פאַראַיאָרן. און געזעסן זײַנען אַרום דער קופּע מאַרינע, וואַרקאַ און יורקאַ, די צוויי קינדער אירע. יורקעס גערש־טענע האָר זײַנען אַראָפּגעשטאַנען איבער די אויערן, איבערן שטערן, ווי אַן אָפּגענוצעוועט פוטערן היטל. דער קליינער פּאָנעם איז באַ אים געווען קײַלעכיק אויסגעפּרעסן, און די קליינע גנייוווישע אויגן האָבן אין בלוי־זילבערנעם שײַן פון דער לעוואָנע געגליט, ווי די פּײַערלעך פון שטילע, באַהאַלטענע גלי־ווערעמלעך, צווישן געדיכטע, פאַרפּלאָנטערטע קשאַקעס. פריידיק שנעל האָבן זײַנע הענטלעך אַראָפּגעדלובעט די האָריקע שאָלן פון דער לאַנגער, אויסגעפּאַשעטער קוקורוזע.

אַנדערש וואַרקאַ. באַ איר האָבן זיך די לעצטע עטלעכע גוטע כאַדאָשים פון קאַרטאָפל און ברויט ניט אָנגעזען זיך אַזוי ווי באַ יורקאַ. אַ בלאַסע און אַ שמאָלבאַקיקע, האָט זי אין אויפגעגאַנגענעם נאַכטיקן שײַן געגרינט, ווי אַ נישט רײַף געוואָרענע פרוכט. זי האָט געדלובעט דעם קוקורוזע אָן כיישעק און מיט פאַרשלאָפענע אויגן.

באַזאָרגט און נאָכדענקלעך האָבן מאַרינעס גרויסע און לענגלעכיקע אויגן געקוקט ווײַט, ווײַט אַריבער, ווו דער הימל האָט זיך איבערגעשניטן מיטן באַרג.

און דאָרט, ווו דער הימל האָט זיך איבערגעשניטן מיט באַרג, האָבן זיך געהוידעט לאַמפּיאַנען, רויטע, גרינע, פּיאָלעטע, אָראַנזשענע; גרויסע, באַטאַלענע, ווי פּענעמער פון

מענטשן, ווי קעפ פון אָקסן, ווי אופגעבלאָזענע בײַכער, ווי זעק מיט געלט, ווי זעק מיט מעל; און לאמפיאנען באשריבענע, מיט אויסיעס שרײַענדיקע.

איז מען געגאנגען דאָרט מיט אָט די לאמפיאנען אין א שורע א גרויסע, און אויסגע־צויגענע, מיט די פיס אף שפיץ בארג און מיט די קעפ אין הימל. די לאמפיאנען האָבן זיך געהוידעט, ווי פון ווינט געטראָגן און א געזאנג איז אריבערגעקומען פון דאָרט, א באַ־רוישנדיקער געזאנג, ווי ס'וואָלטן זיך צענויפגענומען גלאָקן פון עטלעכע ארומיקע קלויס־טערס מיטאמאָל—אנדערע גלאָקן. לײַכטע, דינצינגיקע, יונגע, זילבערנע גלאָקן; ווי די גלאָקן פון פריילעכע שליטנס. דער געזאנג האָט געשניטן איבער דער לופט, שארף ווי מיט א שווערד.

קודריניק האָט אײַנגעצויגן דעם אָטעם און געשוויגן. מארינעס באזאָרגטע, נאָכדענק־לעכע אויגן האָבן געשלונגען דאָס ליכט פון די לאמפיאנען, געשלונגען דעם קלאנג פון די לידער.

פלוצים האָט זיך מארינע דערשראָקן. זי האָט זיך איבערגעציילעמט מיט ציטערנדיקע פינגער, אומגעוואָרפן דעם טאָפ, אף וועלכן זי איז געזעסן, אויך בעשאסן אופשטיין, ניט אופגעהערט זיך צײלעמען—און געשעפטשעט:

— אוי מי באָזשע... מי באָזשע...

— אוי מי באָזשע... מי באָזשע...

— הע?... האָסט דיך איבערגעשראָקן מארינא? הע?... דו האָסט נישט געוווסט, אז איך בין צוריקגעקומען? הע?... דו האָסט נישט געוווסט?

אנדריי האָט קורץ, הארט און נאריש געשמייכלט.

די קינדער זײַנען אופגעשפרונגען. דער מאמזערניק יורקא האָט אויסגעשטרעקט די הענט, אופגעמאכט דעם קליינעם, שמאָלן פיסק ווי א הערט און זיך אָנגעהאנגען אָן א לאנגן פוס פונעם פאָטער. ווי אן איידל באשעפעניש פון א רײַכער שטוב האָט געשוויגן און בלאס געשמייכלט מיט דינע, ציטעריקע ליפן די קליינע ווארקא. זי איז געבליבן שטיין בא דער קופע קוקורוזע, גלײַך זי וואָלט געווארט, אז דער פאָטער זאָל צו איר צוגיין, איר געבן א נאסן קוש אפן שטערן און ארויסנעמען פון קעשענע א מאטאָנע פאר איר, וואָס ער האָט אהיימגעבראכט פון דער ווײַטער רײַזע זײַנער.

— הע?... האָסט נישט געוווסט, הייסט עס?

אנדרייס גראָבע צעשפאָלטענע ליפן האָבן זיך געקרײַזלט ווי בעראָזעווע קאָרע.

— האָסט דיך איבערגעשראָקן? הע?...

מארינע האָט זיך צוגעהאלטן באם בויך, געקוקט אף אים מיט שרעקיקע אויגן און הינטערווײַלעכץ זיך ארײַנגעשארט אין שטוב ארײַן.

— און דו יורקא... הע? און דו ווארקא... הע? געזונט אלע ביידע? קוק נאָר, קוק נאָר וואָס פאר א קופע קוקורוזע. הייסט עס, געווען א ווילער זומער! עי, הע־הע־הע... הע! מארינע... ווו ביסטו עס פארשוווּנדן?

און ארײַנגייענדיק אין שטוב:

— אזוי... זי האָט זיך טאקע דערשראָקן די אלטיטשקע... א קעלבל אזא.

ער איז געבליבן שטיין אף דער שוועל, זיך איבערגעציילעמט.

— און גיב נאָר א קוק! די מאטש ליגט... פארגעסן גאָר צו פרעגן איר...

אין ווינקל האָט געברענט א רויטער קאָניק איבערן בילד פון דער הייליקער מוטער. די אלטע אוודאָכע איז געלעגן אף איר געלעגער, צוגעדעקט מיט שמאטעס. ארויסגעזען האָט מען בלויז איר פּאָנעם, ווי א גארשטש צוגעפוילטע קארטאָפל־שאָלעכץ, געלע, פאר־וויאנעטע... אף אנדרייען האָבן אירע אויגן געקוקט, ווי צוויי הוילע, טונקעלע גריבלעך און פארשטאנען—נישט פארשטאנען. ווער האָט דאָס געקאָנט וויסן? אז זי האָט נישט מער גע־רעדט.

א בלויִלעך געלע לעוואָנע האָט באַלויכטן די שטוב. אנדריי האָט זיך צוגעזעצט אפן ראַנד פון זײַן שוויגערס געלעגער.

מארינע איז געזעסן אף איר בעט און צוגעהאלטן זיך דעם בויך מיט די הענט. מעשוגענע ווייען האָבן זיך געשניטן אף איר פּאָנעם. ס'האָבן זיך פון איר ארויסגעריסן בראַנדיקע קרעכצן, ווי פון א פארוווּנדעטער כײַע. נאָר זי האָט זיי צעביסן מיט די ציין. אנדרייס פּלוצימדיקער אָנקום האָט זיך ארײַנגעכאפּט צו איר אין בויך און דאָרט אינעווייניק געהאַקט שטיקער, ווי מיט א האקמעסער.

יוּרקא און ווארקא האָבן זיך ארומגעשלעפּט איבער דער שטוב, פון איין ווינקל אין אנדערן, דערשראָקענע געקוקט אפן פאָטער, אף דער מוטער און ארײַנגעקראָכן אין דער מוטערס בעט, זיך אוועקגעלייגט צופוסנס, צוגעטוליעט זיך איינס צום צווייטן, און געלעגן שטיל.

מארינע האָט צונויפגענומען אירע לעצטע קויכעס און צודערלאַנגט אנדרייען א טעפּל זיסן קוואס מיט א שיסל קאלטער מאמאליגע. מיט איטלעכס מאָל, וואָס זי האָט אָנגעקוקט אנדרייען, האָט זיך פארמערט איר שרעק און אירע ווייען האָבן זיך געשטארקט. זי האָט זיך קוים געקאָנט ארײַנלייגן אין בעט. אין איר בויך האָט געזאָטן דער געהענעם. מיט שרײַענדיקער אָנשטרענגעניש האָט זיך איר קרעכצן ארויסגעריסן פון צווישן די ציין און פולגעמאכט די שטוב.

אנדריי איז אופגעשטאנען און צוגעגאנגען צום בעט. מיט שטומען שרעק האָט ער געזען און פארשטאנען.

איר לײַב האָט זיך געקאָרטשעט. איר בויך האָט געקאָכט, ווי א קעסל מיט אופגעשוואָלענע וועש. אירע פיס האָבן נישט אײַנגערוט, זיך געוואָרפן, ווי בא א זשאבע...

איבער דער ערדענער בערגלדיקער פּאָדלאָגע איז געקראָכן דער טויט מיט ווייכע לאפּקעס.

אנדריי, שאָטנדיק אויסגעוואקסן ווי א הויכע, ברייטע וואנט, איז ארויס פון דער שטוב.

ער איז געגאנגען מיט סטעזשקעס, צווישן פעלד, צווישן גערטנער, צווישן הײַזלעך און ארויסגעקומען אפן וועג אנטקעגן קליינעם קלויסטער. ארום אים האָט געטאנצט די לעוואָנע מיט לאנגע מעשוגענע פיס. אײַנגעבויגן, מיט א פארגרימאסעטן פּאָנעם, די צוויי לאנגע הענט שטויסנדיק אף פריִער אויס, ווי אן אלטער, בייזער גאָריל, איז ער צו צום הייליקן מיטן קרומען קאָפּ.

ער האָט אים באטראכט פון אלע זײַטן, דעם הייליקן, באטראכט אים מיט א צוגעמאכטן לינקן און מיט אן אָפענעם רעכטן אויג—און אליין אויך אויסגעקרימט דעם קאָפּ, גלייך ער וואָלט אים געוואָלט נאָכקרימען, דעם הייליקן.

— דאָס ביסטו? הע?...—האָט ער ארויסגערעדט שווער, מיט א פארקלעפּטער צונג.

אנדרייס וועלפישע אויגן האָבן אדורכגעגליט דעם אויסגעקרימטן קאָפּ פונעם הייליקן. זײַנע באקנקנאָכן פוןביידע זײַטן פּאָנעם זײַנען צעשפּרונגען, ווי צוויי צוגעשפּיצטע שטיינער. ער האָט א שפּײַ געטאָן צופוסנס פון דעם הייליקן.

— דו אלטער הונט! ביסט בייז ווי די באָבעס, וואָס קאָנען נישט האָבן קיינע קינדער...

באם פּאָפּ האָבן שוין געהאט אויסגעברענט די ליכט פונעם רערנלײַכטער. בלויז דער הענגלאָמפּ האָט נאָך געברענט.

אנדריי איז געשטאנען ·הינטערן פענצטער, וואָס פירט ארויס אפן בלומענגאָרטן און געזען:

דעם פּאָפּס טאָכטער האָט זיך צעקושט מיטן פאָטער און ארויסגעגאנגען מיטן קאָמענדאנט גורעוויטש. דער פּאָפּ האָט זיי ארויסבאגלייט, צוריקגעקומען מיט פאמעלעכע, שארג־

דיקע טריט, זיך אוועקגעזעצט אף דער סאָפע און פארויכערט א לאנגע פאָרצעלייַנע און מיט זילבער באצירטע ליולקע. פון זייַנע קייַלעכיקע אויגן, הינטער די געדיכטע האָרבערשט־לעך אפיר, האָט געטריפט פעטער כיילעוו פון גרויס צופרידנקייַט־וועגן. און ס'האָט זיך אויסגעדאכט בא זייַנע ליפן, אז אכוץ וואָס זיי האָבן געפּיפקעט די ליולקע, האָבן זיי נישט אופגעהערט צו מורמלען א טפילע צו דעם, וואָס האָט אים, דעם פּאָפּ, געבראכט צו אזא ראכוועס... ס'האָט זיך אויך געקאָנט אויסדאכטן, אז אָט וויקלט זיך פאנאנדער איבער דער שטוב דער פארמעג זייַנער:

הונדערטפופציק יאָך פעלד.
אריבער הונדערט יאָך וואלד.
דרייַסיק שטיקלעך בעהיימעס.
צוועלף פערד.
זעכציק שטיקלעך שאָף, כאזיירים, אייפעס, קרוליקעס.

א הויף מיט קנעכט. און מייַסער, מייַסער, מייַסער—וואָס דאָס פאָלק הערט נישט אוף און ווערט נישט מיד צו ברענגען...

(נישט אלע פון קודריניק און פון די דערבייַיקע דערפער ארום, זייַנען אזוי אָרעם, ווי אנדריי...)

אפן מיט טיש איז געשטאנען דער הויכער, פארזילבערטער יעזוס און אויסגעזען צו זייַן שטארק צופרידן מיט זייַן געטרייַען דינער, דעם פּאָפּ פון קודריניק.

די טיר איז געווען אָפן, און אנדריי איז אריין אין שטוב. דער פּאָפּ האָט ארויסגענומען די ליולקע פון מויל—און דאָס מויל איז בא אים געבליבן שטיין אָפן, ווי ס'וואָלט געווען אונטערגעשפרייצט פון אינעווייניק מיט א שפרייצהעלצל...

— איך בין הייַנט אָנגעקומען... אכט כאדאָשים געזעסן... הע?... פארוואָס? פארוואָס... פארוואָס! הע?... דו... גאָטס מאכער דו...

דער פּאָפּ האָט זיך אופגעשטעלט. דאָס מויל האָט זיך בא אים צוגעמאכט. די ליפן האָבן געציטערט.

אנדריי האָט א שפרייַז געטאָן נעענטער און געבליבן שטיין מיט צעשפרייטע פיס און מיט צעשפרייטע הענט און פינגער—ווי עס וואָלט זיך אין אים א גאנצן ארייַנגעכאפט אן אייַזערנער קראמף...

א טויטשרעק איז באפאלן דעם פּאָפּ. ער האָט אָנגעהויבן צו שעפּטשען:

— אנדריי! אנדריי... גאָט טוט...

אנדריי האָט געטאָן א צווייטן שפרייַז, א כאפּ געטאָן דעם פארזילבערטן יעזוס פון טיש און מיט אייַזערנעם קויעך אים ארויפגעלאָזט אפן קאָפּ פונעם פּאָפּ...

דער פּאָפּ האָט נישט באוויזן ארויסצורײדן מער קיין וואָרט. ער האָט זיך אייַנגעבויגן אף פּאָרנט—און זיך אראָפּגעלאָזט אף דרערד ווי א צונויפגעלייגטע הארמאָניקע...

אנדריי איז געבליבן שטיין א פארטאמעוואטער, באטראכט דעם יעזוס פון אלע זייַטן און אים א וואָרף געטאָן אף דרערד.

— און דו, ביסט אויך אזוינער...

ער האָט זיך אראָפּגעבויגן, אונטערגעהויבן דעם פּאָפּס קאָפּ, ארייַנגעקוקט אין זייַנע אויסגעגלאָצטע, טויטע פיש־אויגן און ארייַנגעשריגן אין אים:

— דאָרט זייַנען נישטאָ מער קייַן פאראָבקעס! דו הערסט?...

— און דאָ וועלן אויך באלד נישט זיין קייַן פאראָבקעס! דאָ... אין קודריניק... אויך נישט...

מוישע קויפמאן [1].

# אָט אזוי.

אָט אזוי:
גיב א זעץ.
גיב א בראזג,
גיב א שטויס.
— דער צעטרייסלטער מאכט:
ס׳איז אלציינס אומפארמײַדלעך דער סאָף,
און דער אָנהויב שוין העלט.
אָט אזוי...
א, ווער דארף עס אצינד אָט דאָס אלטע געזאנג.
פון יעכידישער ווײ,
צוגעטראכט און פארדריקט,
אינעם יאמב און כאָריי!
אָט אזוי,
גיב א בראזג.
מיט דײַן וואָרט,
— מיט דײַן ליד,
דער צעטרייסלטער וועלט,
וועמען בענטש, וועמען שעלט.
גיב א פראָסטן געשריי,
אָנעם יאמב און כאָריי;
— ס׳איז דערווײַל הונגער־טעג, ס׳איז דערווײַל בלויז א שטרײַק,
נאָר אין הארץ ליגט א ביקס—נאָר אין הארץ ליגט א שווערד,
ס׳איז דערווײַל נאָך א צאם, הויכע טפיסיקע וואנט
שטיקט דערווײַל נאָך דאָס האלדז די טאליאָנישע האנט,
נאָר אין הארץ ברענט שוין זיג,—נאָר אין הארץ ליגט א ביקס.
ווער קען לעשן דעם פלאם, וועלכער ברענט אין א הארץ?
אָט דעם בלוט־רויטן פאס אינעם נאכטישן שווארץ!
איז דערלאנג א געשריי;
— אָנעם יאמב און כאָריי.
אזוי פּאָשעט און הארט.
פאר די סאָנים צום ווײ
און פאר פריידיקן זיג
פונעם פראָלעטאריאַט!

---

[1] דער כ׳ מ. קויפמאן איז א מיטגליד פון דער ארגענטינער פראָלעטארישער שרײַבער־אָרגאניזאציע „ביי־וועלט“.

* * *

כ׳בין א באָכער אזא א געזונטער.
קאיאָר צו דער ארבעט כ׳שפאן מונטער.
אינעם טריבן פארנאכט כ׳שלעפּ זיך מיד;
— כ׳בין א באָכער אזא, א געזונטער,
וואָס האָט ליב זיך צו זינגען א ליד.
וואָלט א וועלט זיך אין רויב נ׳ט געבאָדן,
— און געלעבט וואָלט זיך איטלעכן גוט,
כ׳וואָלט מיט שטורעם מײַן ליד ניט באלאָדן,
ניט געוויײקט וואָלט איך שורעס אין בלוט.

# מיין כאוועך פעדאָר.

אין ווינקל גאלפאן בא צעעפנטע טירן,
דאָרט שטייען מיר טאָמיד זײַט בא דער זײַט,
די הענט מיט די שוואמען באוועגן זיך ריטמיש
בא מעבל פאלירן פאר כאָשעווע לײַט.
דײַן קאָפּ איז ווי פלאקס העל—דער נעזל פאריסן,
און מײַן קאָפּ איז טונקל, דער נאָז מיט א האָרב;
— דאָ שטייען מיר טאָמיד, אוןביידנס מאכשירים
עס ליגט אין דערזעלבער בעשוטפעסער קאָרב.
אָפטמאָל איך פיל, ווען דו שטייסט מיטן רוקן;
וואָלסט וועלן מיר זאָגן א פרײַנטלעכן וואָרט,
— נאָר וועלפּישע אויגן פון אופזועך קוקן,
ער שטייט אלץ און גייט ניט אוועק פונעם אָרט.
בא מײַן טאטן אין שענק האָט דײַן טאטע געשיקערט,
מיט פלוך אף די ליפּן צום יִדישן גאָט;
— און מיר זײַנען ביידע פון פרײַנטשאפט פארשיקערט,
מיר לאכן פון געטער מיט גאליקער שפּאָט!
און ווען ס׳פלעגט דײַן מאמע דיך קינדווײַז פארוויגן,
זי האָט דיך געסטראשעט:—אָט קומט ער, דער זשיד.
און מיר פלעגט מײַן מאמע פארזאָגן מיט שטרענגקײַט:
ניט שפיל זיך מיט שקאָצים, ווײַל דו ביסט א יִד...
איצט שפאנען מיר ביידע דורך טונקעלע געסלעך
פארענדיקט די ארבעט. מיר גייען. באנאכט
פלוצלונג דערמאָנט זיך אונדז מײַרעוו־ווײַסרוסלאנד,
זאָגט עמעץ א ווערטל און בלײַבט שוין פארטראכט.
איך פיל איצט, ווי אונטער דײַן ארבעטער־רעקל
האסטיקער הויבט זיך דײַן מאָגערע ברוסט,
ברודער, אין נאכט וועט באלד האסטיק א בליק־טאָן
מיט פלאמיקער האס און מיט קריגערישער לוסט.

ה. מײַזל.

# א שמועס מיטן פלעשל.

דאָס פלעשל, וואָס האָט זויכע געווען צו האָבן אזא גרויסן קאָוועד—זיך דורכשמועסן אויג אף אויג מיט אונדזער זאמזאוו—איז געווען א געוויינלעך בוטל פון ליקער: א קליינס, א בײַכיקס מיט א געוויינלעכן שווארצן גלעזערנעם לײַב, וואָס האָט געפינקלט אנטקעגן דער עלעקטרישער ליוסטרע מיט א שיקערן פײַערל. אן איינזאמע, א פארגעסענע איז עס געלעגן אינמיטן טיש] מיטן צעשוימטן מײַכל צום קײַלעכדיקן, צעשפרייטן פלעק אפן סערוועט; ס'האָט זיך געפילט מיד און איבלדיק, ווי דער באלעבאָס, וואָס איז געזעסן א צענויפגעדרייטער ווי א קנויל אף דער צעטאָפּטשעטער אטאמאנקע.

אין זײַן פארנעפלטן קאָפּ האָט זיך געפּלאָנטערט עפּעס א געדאנק, און ס'האָט זיך אים עגלוסט, מיט דער גלוסטעניש פון א קליין קינד צו פלאפלען...

— גלעזערנער מויעך,—האָט ער זיך עטלעכע מאָל געווענדט צום אײַנגעפאלענעם דעק פון פלאש,—הער, דו אויסגעקאָרקעוועטע קיילע, הערר....

און דערבײַ באדײַטונגפול געטײַטלט מיטן פינגער און צוגעווונקען מיטן האלבצוגע־מאכטן אויג.

ס'פלעשל האָט אָבער געשוויגן און איז געלעגן, פונקט ווי ניט זי מיינט מען עס גאָר מיטן בימכילע אף ארוף. ס'איז קענטיק געווען, אז דעם באלעבאָס געדאנק איז איר קלאל ניט נעגייע, אז זי האָט אירע אייגענע טראכטענישן און דײַגעס, וועלכע זײַנען עפשער פיל וויכטיקער, ווי דער שיקערער שליומער פון אן אָנגעזויפטן זאמזאוו. און ס'קאָן גרײַלעך געמאָלט זײַן, אז דאָס אויסגעליידיקטע פלעשל האָט בייסמײַסע גאָרניט געטראכט און פויל געדרעמלט מיט א פארטאָגיקן דרעמל...

דער זאמזאוו האָט אָבער געדארפט האָבן א מיטשפרעכער. א גאנצן אָוונט, ווען ס'האָבן געקלונגען די אָנגעפילטע קויסעס און ס'האָבן געהילכט די מעליצעדיקע טאָסטן, האָט ער ערגעץ אין דער טיף פון פארטרונקענעם באוווסטזײַן אײַנגעהיט איין קלאָרן באגער:

— דעם איקער ניט ארויסגעבן... קאָנספיראציע... ראציע...

און קוקנדיק יעדן איינציקן_פון זײַנע כאָשעווע געסט אין פּאָנעם ארײַן, האָט ער אלץ געזוכט און געטאפּט.

— דו האָסט ניט אמאָל א שײַכעס צו דער געפּעו?

א באזונדערן פארדאכט האָט בא אים ארויסגערופן מארק איסאקאָוויטש, אָט דער קליי־נינקער און זשוואווער וואלד־האָז מיט די לאנגע פארשארפטע אויערן און שטעכיקע לויפּנ־דיקע אויגעלעך... אן אייגענער מענטש אפילע, אן אויסגעפרווּוטער. נאָר ווער ווייס זיי הײַנטיקע צײַטן?... דערנאָך האָט ער אָפּגעשטעלט זײַן בליק אפן געוועזענעם קאפיטאן זאצעפין און איצטיקן פאראנטוואָרטלעכן ספּעץ, וואָס האָט אן ארײַנטריט אין די העכסטע אנשטאלטן, אפילע אין מעלוכע־פּלאן. קוקסטו אף אים אויבנוף, דאכט זיך אן אָנשטענדיקער מאן, א דיקלעכער אזא מיט א גלאַט פארקעמטן קאָפּ האָר און גלײַכע אויסגעמושטירטע אקסלען, אף וועלכע ס'בעטן זיך מאמעש די אמאָליקע עפּאָלעטן, דאָס גאָלדענע קייטל אפן וועסט און דער טײַערער אויסלענדישער אָנצוג איז אויך א סימען פון לײַטישקײַט. נאָר

דאָס איז אַלץ אויבנוף. דרינג אַריַין טיפער צו אים אין האַרצן, און ווער ווייס וואָס פאַרא באָלשעוויסטישע שיידים ס'האָבן זיך דאָרטן פאַרפירט. ס'קאָן זיַין, אַז ערגעץ אין בוזים־טאַש ליגט שוין בא אים פאַרשטעקט א פאַרטבילעט...

שפּעטער א ווײַלע, אַז דער אוילעם האָט זיך שוין ניט געקאָנט איינהאַלטן אף די שטולן און מע האָט אויסגעשריען די טאָסטן פון אונטערן טיש, האָט ער לאַנג און אופמערקזאַם באַטראַכט דער בלאָנדער ראַיסען. זי איז געלעגן אָנגעלעגט אף דערזעלבער אַטאַמאַנקע און אויסגעדריגעט מיט די פיסלעך א פּאָקסטראָט... ראַיסען קאָן ער, דאַכט זיך, נענטער פון אַלעמען, ער קאָן איר פון די אויסגעהאַפּטע שפּיצן ביז דעם קעמל מיטן פאַלשן בריליאַנט—זײַנע א מאַטאָנע פון דעם אייראָפּייִשער קולטור—נאָר פונדעסטוועגן טרעף, וואָס בא אַזאַ נעקייווע טוט זיך אונטערן דעקאָלטירטן בוזים...

דער זאַמזאַוו איז דערפאַר געבליבן פאָרזיכטיק ביזן סאָף. שווײַגנדיק אויסגעהערט אַלע אַנעקדאָטן וועגן פינפיאָריקן פּלאַן, וועגן דער גענעראַלער ליניע, און מײַסע קאָנספּיראַטאָר צוגעבאַמקעט אַזוי, אַז מע זאָל זיך צו אים ניט קענען צוטשעפּען...

און די גאַנצע צײַט האָט זיך געכאַלעשט אויסרופן:—„הערט, איך האָב פאַר אײַך א בסורע!"... נאָר יעדעסמאָל האָט ער פאַרביסן די ליפן און די גוטע נײַס זײַנען בא אים געבליבן שטעקן אין גאָרגל.

קײַן כידעש ניט, וואָס איצט, ווען אַלע זײַנען זיך צעגאַנגען, ווען די קויסעס מיט די פּוסטע פלאַשן זײַנען שוין באַהאַלטן אין בופעט, ווילט זיך אויסגיסן דאָס האַרץ פאַרן אײַנציקן לעבעדיקן נעפעש, וואָס איז פאַרבליבן אין צימער—פאַרן פלעשל פון ליקער.

— הערער,—דרייט ער מיטן פינגער אין דער ריכטונג צום אײַנגעפאַלענעם דעק,—פּוסטע קיילע דו, גלעזענער מויעך, הערערר!

ס'ווילט זיך דערציילן, אַז אין די העל באַלויכטענע גאַסן פון בערלין און פּאַריז, פון וואַנען ער איז נאָר וואָס געקומען, אַז דאָרטן האָט עטוואָס פּאַסירט אַזוינס, וואָס האָט איבערגעקערט אַלץ קאַפּויר מיט די פיס אַרוף, אַז אויב מיט א פּאָר כאַדאָשים צוריק איז ער געווען בלויז א קליינער ווערימל, וועלכער האָט זיך אינדערשטיל געגראָבן אין זײַן קליינעם מיסטקאַסטן, איז ער שוין אַצינד א האָ האָ!...

דער זאַמזאַוו האָט אַפילע אין געדאַנק מוירע צו דערטראַכטן ביזן סאָף, וואָס ער איז אַצינד...

פלאָנטערט זיך דער צונג און פאַרטשעפּעט זיך אין די גאָלדענע ציין.

— מירר זײַנען א מאַכט, א מעלוכע אין א מעלוכע, און ס'איז א פראַגע, יאָ א פראַגע, ווער איז שטאַרקער—מיר צי זיי?!!

ער ווישט אָפּ דעם שוויס פון שטערן און אים דאַכט זיך, אַז ער האָט נאָר־וואָס געהאַלטן א גרויסע רעדע, אויסדערציילט אַלץ, וואָס איז געווען אפן לונג...

— טויזנטער זײַנען מיר, צענדליקער טויזנטער, צעוואָרפן איבער אַלע עקן פון לאַנד. יעדערער פון אונדז האָט זיך אײַנגעקלאַמערט מיט די פיס און מיט די הענט אין וואָגן פון דער פאַרשאָלטענער רעוואָליוציע און ציט אים אף צוריק...

— אָט נעם אַשטייגער,—פירט ער אויס,—דעם קאַפּיטאַן זאַצעפּין... ווען ער זיצט באַם טיש אין פּראָדוציר־אָפּטייל, איז קײַן טרײַסטער און איבערגעגעבנסטער פון אים ניטאָ, און אינדערעמעסן איז ער אַזאַ זאַצעפּע, אַזאַ זאַצעפּע...

באַם זאַמזאַוו קלעפּן זיך די אויגן און ער פאַרגעסט וואָס ער רעדט און וואָס ער טראַכט, נאָר מערער, פאַרשטייט זיך, דערטראַכט ער...

— א כיטרער טײַוול איז ער, אָט דער געוועזענער קאַפּיטאַן פון דער צאַרישער אַרמיי, בעדינט בא די ווײַסע, אָנגעפירט מיט באַנדעס און איצט שעמט ער, ווי א רויטער פּאַרטיזאַן. עמיצער האָט עס אַפילע באַשטעטיקט מיט כסימעס און אונטערשריפטן. קומען צום קאַפּיטאַן אַרבעטער־בריגאַדעס, שמועסט ער מיט זיי וועגן סאָצגעוועט...

— כע כע כע, איך האַלט אויך פון סאָצגעוועס. מאָרגן וועל איך אפילע לייענען א באַ־ריכט וועגן דעם...

דער זאמזאוו לאַכט מיט א פארשטיקטן געלעכטערל, ער פארכליניעט זיך, און די דרײַ־קעפּיקע ליוסטרע, וואָס האָט איניינעם דרײַ הונדערט ליכט, צעבליצט זיך, ווי די לאָמפּן פון מאָנמארטר...

און אים שטעלט זיך פאָר די לעצטע נאכט פאר זײַן אָפּפאָר אהיים, ער איז פונקט, ווי איצט איינער אליין אין האָטעל. אלע זיינען אוועק, איבערגעלאָזן ליידיקע פלאשן און א פולן טײַסטער מיט וואליוטע...

נאראָנים, זיי האָבן אים באצאָלט פאר דאָס, וואָס ער טוט פּאָשעט אויס ליבע צו דער קונסט, ווײַל ער קאָן אנדערש ניט טאָן. געפריים האָט אים דעמלט ניט אזוי דער טײַסטער, ווי די פריילעכע בסורע, אז ער און זײַנע טריזנטער כאווירים זײַנען ניט בלויז ווערים... נאָר שרויפן פון א ריזיקער מאשין, אָנגעפירט פון א בעניטער און מעכטיקער האנט.

א גאנצע נאכט האָט אים דידאָזיקע בסורע געפויזט, און ערשט איצט קאָן ער זיך מיט דעם טיילן, כאָטש מיט אזא נישטיקן מיטשפרעכער ווי ס'אויסגעליידיקט פלעשל.

ס'טאָגט אין פענצטער און ס'פלעשל האָרכט און שווײַגט.

— שווײַג, שווײַג, ברודערל, שווײַגן איז א גוטע מידע. אזוי האָט מען מיר דאָרטן פארזאָגט.

דער פארטאָגיקער שײַן, וואָס לייגט זיך אפן אנטקעגנדיקן וואנט, וועקט אוף אין זיקאָרן פארגעסענע זיכרוינעס פון גליקלעכן אמאָל.

גאנץ אָפּט אינדערזעלבער צײַט פלעגט ער זיך אומקערן פון קלוב. דער „ריסאק" פליט פײַל פון בויגן, אין פאָנעם שמײַסט מיט ווינט און שניי, אינדערהיים—א גרויסע ווארעמע דירע, צוויי דינסטן און א גוווערנאנטן.

אין אנקעטע האָט דער זאמזאוו די אלע איינצלהײַטן פארגעסן ארײַנצושרײַבן, נאָר, אז ס'קומט צו רייד, דערמאָנט מען זיך.

אָט ווי א גלאטער אויסגעפּאָרענער שליט־וועג איז דאָס גאנצע לעבן פארבײַ. פון פריי־צישן מאיאָנטעק בא טאטע־מאמע, ביזן פּאָליטעכניקום מיט די ערנסטע, גוט באצאָלטע פראָפעסאָרן, ביזן גרויסן קריג־זאוואָד, טכילעס אלס אינזשעניער און דערנאָך אלס שוטעף...

באם זאמזאוו פלאָנטערט זיך דער צונג, מער דערטראכט ער, ווי ער רעדט, נאָר ס'פלעשל פארשטייט אים אפן ווונק: אלטע מיסקעמפער...

— יאָ, גלעזערנער מויעך, גוטע אלטע צײַטן געווען בא אונדז.

און צום סאָף האָט זיך עס אלץ איבערגעקערט: דער פריִערדיקער אייגנטימער, אקציאָ־נער איז געוואָרן א ספעץ, א פארקויפטער קנעכט בא די נײַע באלעבאטים, בא די כאמעס אָנשטאָט דעם קלוב, אָנשטאָט די קאפע־שאנטאנען, פּראָדוציר־בעראטונגען ביז האלבע נאכט..

דרעמלט אײַן דער זאמזאוו. דעם פליכעוואטן שיקערן קאָפּ אָנגעשפּארט אפן טיש און ס'כאָלעמט זיך אים אָנשטאָט דעם אמאָליקן אויסגעפּאָרענעם, גלאטן שליט־וועג, א צעאקערטע הרעבליע, דאָס פערדל, א פאדלע, זינקט ביזן בויך אין שניי. און ארום א שיידים־טאנץ, מעכאשייפעס רײַטן אף בעזימער, וועלף וויען און סקריִען מיט די ציין. קאַלט, ס'ברעכן די ביינער, דער מויעך ווערט צעפּלאצט פון ווייטיק.

עמיצער נעמט אים אָן פארן אקסל.

— בירגער, זײַט מויכל, שטייט אוף אף א ווײַלינקע.

ער רײַסט אוף די אויגן.

אין צימער—מענטשן מיט רויטע היטלען, מע עפנט פאנאנדער די קאמאָדן פון בופעט...

ער פּרווּט זיך אופהויבן. די פיס זײַנען ווי צוגענעגלט צו דער פּאָדלאָגע. ער וויל עפּעס זאָגן, פּראָטעסטירן, דער צונג איז צוגעקלעפּט צום גומען. ניט ווילנדיק פאלט דער

בליק אפן פלעשל פון ליקער, וואָס ליגט נאָך אלץ אינמיטן טיש און לאכט מיט זײַן
שווארצן נעגערישן לײַב.

קיין סאָפעק ניט, ער האָט עס ארויסגעגעבן, ער, דער שווײַגנדיקער נעבעכל מיטן צע
שוימטן מײַלכל צום פארפלייצטן פלעק אפן סערוועט.

דער זאמזאוו שטרענגט אָן זײַנע לעצטע קויכעס און טוט מיט קאעס און אימפעט
א שטויס דעם שווערן מאסיוון טיש:

— פפראָ־וואָ־קאטעררר!!!

ס'פלעשל קײַקלט זיך אראָפּ און צעשפריצט זיך אין אלע זײַטן...

וול. מאיאקאָווסקי.

# זון.

מיט הונדערט זונען
גליט
פארגאנג,
צו יול
דער זומער
קאטשעס.
אין לופט בראָס
און בריט
א בראנד.
געווען איז עס אף דאטשע.
אָקולאוו־בארג
האָט הויך געשטארצט,
אף פושקינא געהויערט,
און אונטער בארג
האָט זיך געשוואַרצט
א דאָרף
מיט כאטעס גרויע.
און הינטער דאָרף
איז דאָ
א ראָוו
און דאָרט
אין ראָוו
פלעגט זיכער
די זון
פארזינקען
אלע אָוונט
לאנגזאם,
אָבער זיכער.
צומאָרגנס ווידער
שטייט אוף
די וועלט
מיט ליכט פארפלייצן
און טאָג
נאָך טאָג
אזוי

אָן רו—
עס האָט ביז גאל
צערייצט מיך.
און אָט,
איינמאָל,
אין הייסן קאס
א בלאסער אזש
פון צאָרן,
איך שריי דער זון אין פּאָנעם:
— Слазь!!!
גענוג אין געגעם שליאָרען.
איך שריי דער זון:
— דו פוילערקע
אין צארטע וואָלקנס פלאטערסט:
און איך
אין היץ,
אין פוילער קעלט,
גיי זיך
און מאָל פלאקאטן.
הער אויס, גאָלדקעפּיקע,
בלייב שטיין!
איך שריי צו זון
און ליארעם,
שוין איידער גלאט פארגיין,
פארגיי
צו מיר אף טיי,
אף ווארמעס
נאָר וואָס האָב איך געטאָן?—
איך שפיר,
איך בין
אצינד
פארפאלן.
אליין די זון
זי שפאנט צו מיר
דורך פעלד

מיט
טריט
פון שטראלן.
עס זאָל מײַן שרעק
ניט זען די זון,
איך ווער זיך,
כ׳טרעט אף אהינטער,
נאָר זון,
זי האָט מיך שוין דערזען,
זי איז
אין סאָד ארונטער.
דורך טירן פענצטער,
פלויט־שפארונעס
שפארט שוין
שיין
א מאסע,
און אזא רויִקע
די זון
עס זאָגט מיר
אף א באס שוין.
— פון אָנהויב וועלט־געבורט
מײַן שײַן
איך יאָג ארום
אין רוימען,
פּאָעט,
צו זיך
פארבעטסט מיך
הײַנט,
דערלאנג זשע
טיי מיט פלוימען.
דער טײַוול האָט מיך
פארן צונג
געצויגן
ריידן האָזעס,
איך וואָלט שוין גערן זײַן
אצינד
ס׳זאָל זון
צורו מיך לאָזן.
נאָר זון האָט וווּנדערבאר
מיט קלאָר,
מיט לויטערקײַט געפלאָסן
און איך האָב „שטאס,
פארגעסן גאָר
און רייד מיט איר געלאסן.
איך רייד מיט איר
פון דיזן־דאזן,
פון דעם, ווי ס׳מאטערט ראָסטע.
מאכט זון:
— נישקאָשע,
האלט דעם מוט,
און קוק אף זאכן פראָסטער.
און מיר, דו מײנס,
איז לײַכטן לײַכט?
גיי פרוּוו,
באווײַז דײַן קויעך.
און איך אָט גיי
און לײַכט פאר אײַך
אזוי, אז ס׳גיים
א רויך.
ביז פינצטער פלאפלענדיק אזוי,
דאָס הייסט ביז נאכט,
(וואָס פלעגט זײַן)
מיר האָבן זיך שוין
צוגעוווינט
און פראָסט אף־„דו“
גערעדט שוין.
און ניט פארטײַענדיק שוין מער
די פרײַנטשאפט
אונדזער הייסע,
די זון —
האָט פרײַנטשאפט מיר דערקלערט,
און איך קלאפ איר אין פלייצע.
שרײַט זון:
— קום,
לאָמיר
ליארעמען,
אף וועלט פון גרויע טראנטעס.
מיט לידער—דו
ווערסט האמערן
און איך—
מיט ליכט,
מיט בראנד־היץ.
ווערט וועלן
פאָפערקע—די נאכט
זיך צושפארן
א מידע,
פארטויב איך איר
מיט ליכט אסאך,
און טאָג ווערט קלינגען
ווידער.

איז אונטער זונס
א ביקסן־קנאל
די וואָנט פון נאכט
געפאַלן,
און ס׳קוועלט שוין ליכט
פון פולן קוואַל׳
און שטראָמט מיט שײַן
און שטראַלן,
לײַכט אומעטום
לײַכט אייביק הער
ביז עק פון צײַטן
שײַן נאָר,
לײַכט!
מעגסט כאָטש קריכן פון דער פעל.
ס׳א לאָזונג
זונט
און
מײַנער.

ײדיש — י. זעלדין

שמועל ברעגמאַן.

# דורך קריג און רעוואָליוציע.

(פאָרזעצונג).

## „מיר גרייפֿן אָן".

ס'האָט אויסגעבראָכן א קאָמאַנדע:

— פון די פאָדערשטע רעדער, לינקס ארום!

אכט הארמאַטן מיט אָפֿענע מײַלער שטשירען די ציין אף א שטעטל, פון וועלכער עס זעט זיך זייער גוט דער מירכען־טורעם.

מיר שטייען אף א פעלד מיט בוריקעס. א קאָמאַנדע:

— אוגלאָמער זעכציק, טרײַבל זעכציק צוויי. פײַער!

א דונער פון אכט הארמאַטן: בוך־בוך—בוך־בוך־בוך—כר־כר־כו...

א יונגער אָפיצער, וועלכער האָט אין אליטע הויך דעם קאָפ געהאַלטן און מיט כּיעס זיך צוגעהערט צום דזשים פון זײַנע ניקלנע שפּאָרן, איז איצט א באָאבאַכטער: ער זיצט אפן דאך פון א הויז און גיט איבער דורך מיר:

— פײַער!

ווידער דער קראַכנדיקער דונער: אכט שטאָלענע מײַלער האָבן ווידער אויסגעשפּיגן טויזנטער טשוהון־און בלײַ־איוורים אין דער זעקס ווערסטיקער ווײַט: דאָרט רײַסן זיי דער־כער, ווענט, מענטשלעכע גלידער און לאָזן נאָך זיך טויט־ווײַסע וואָלקנדלעך רויך.

דער יונגער אָפיצער פון דאך זעצט פאָר:

— אוגלאמער זעכציק פינף, טרײַבל זעכציק פינף, דרײַ פּאַטראָנען, פײַער!

האָבן פערד זיך צעהירזשעט, מיט בלוט־פּארלאָפּענע אויגן געשפּרונגען איבער די קוילן־קאַסטנס, איבער מענטשן, געבראָכן די דישלעס, האַלאָבלעס, געקאַליעטשעט זיך און מענטשן.

— טיר־ר־רוך... טיוך־טיוך־ר־רוך־כר־כו...

טראַך־טאַך־טאַך־טאַך. טראַך־טאַך־טראַך!..

דער באָאבאַכטער־אָפיצער, פליט פון דאך מיטן טעלעסקאָפ אין האַנט און בלײַבט ליגן אומבאַוועגלעך.

איך לויף צום גראָבן, וואָס באַם שאָסיי און לייג זיך מיטן קאָפ אראָפּ—א רעמפּע פאַר שרעקעדיקע. איך ליג און ווײן. איך ווײן און לאַך, פון יעדער טראַך, פון יעדן שראַפּנעל־ריס. און דער דײַטש באַהאָגלט אונדז, באַגיסט מיט בלײַ און טשוהון.

אונדזער באַטאַריי שווײַגט.

און צווישן איין שאָס און א צווייטן — א ווילדער כאַזערשער קוויטש געמישט מיס...

מאַ־א־אמאָ!.. מאַ־א־א־אמאָטשקי...

און נאָך אמאָל: מאַ־א־אמאָ־אָטשקי... מאַ־א־א־אאאאאאא...

און א הינטערשטע ליטקע פון א כאַזער, א שינעל מיט שטיקלעך פלייש—א אומפּאָר־מיקע מאסע, ווערט אונטערגעוואָרפן אף פינעף קלאַפטער די הויך און בלײַבט הענגען אף א געדיכטער, גרינער צווײַג פון א קאַשטאַן־בוים.

דער כאַזער לויפֿט גלײַך אויף מיר: מיט ווילד אַנטבלויזטע ציין, מיט אויגן ווײַסע, ווי בײַ אַ שלאַנג. אַ שנירל בלוט באַצייכנט זײַן וועג. ער קוויטשעט אַזוי, אַז מײַנע האָר שטעלן זיך ווי פֿרענטלעך, איך פֿיל מאַמעש ווי זיי שטעכן מײַן קאָפּ! און איידער איך כאַפּ זיך אַנטלויפֿן פֿון כאַזער—טיר־רוך־כ־כ..: כר־כר־כר...

מיך באַשיט מיט שטיקער ליים, מיט אַ רעגן פֿון זאַמד, און דער כאַזער, ווי אַ פֿאָרמלאָזע מאַסע, באָדט זיך שוין אין זײַן בלוט.

דער אָפֿיצער־באָבאַכטער ליגט שטײַף בײַ דער וואַנט, נאָר עס פֿליט נאָך אַ שראַפּנעל, באַשיט דעם דאַך מיט בלײַערנע אַרבעס, טרעפֿט ריכטיק אין יענעם אָרט דאַך, וווּ דער באָבאַכטער איז געזעסן... דער אָפֿיצער וויל לויפֿן. אָבער נאָך אַ נײַער טיר־ר־רוך!—און עס פֿאַלט אַ האַלבע וואַנט, וועלכע באַגראָבט דעם יונגן, לוסטיקן אָפֿיצער, דעם אָפֿיצער, וואָס האָט אַזוי געגאַרט באַקומען אָרדנס: אַ „הייליקן געאָרגי", „אַ וולאַדימיר מיט קרייצן", אַ צוויי שטערנדלעך אויפֿן גאָלד געפֿלאָכטענעם עפּאָלעט.

וויפֿל אָרדנס דאַרף ער איצט?..

איך האָב ניט קיין צײַט צו טראַכטן, נאָר סע טראַכט זיך אַליין.

איך לויף אַריבער פֿון איין אָרט אויפֿן צווייטן: אַ מישמאַש פֿון פֿערד, פֿון מענטשן.

— אָ־אָ־אָך.·. אי־יך גיי אויס־אויסס־ס!..

— וווּ האָט מיר געטראָפֿן?

איך בויג זיך אָן: אַ זעקס־עקיקער דורכרײַס צווישןביידע לאָפּעטקעס—אַ בלוטיקער מאָגענדאָוויד. דאָ האָט אַ גראַנאַטע־שפּליטער פֿאַרזוכט די יונגע פֿלייש פֿון יענעם סאָלדאַט, וואָס האָט מיר אין אַלטע געבעטן אים ברענגען אַ קאַרטל.

— איך וועל שוין דאָ בלײַבן?: און אויגן בעטן, מאָנען און ענטפֿער... און פֿון אונטן אויף אויבן—ס׳מישט הימל מיט ערד! עס רײַסן זיך שראַפּנעלן אין הימל, און אונטן גראָבן גראַנאַטן די קרעכצנדיקע ערד. וויינען פֿון מענטשן, הירזשערײַ און כראָפּערײַ פֿון פֿערד און דער טר־רוכ־טי טיוכ־טיוכ־כר־כר פֿון די שראַפּנעלן מאַכן משוגע מענטשן: וווּ זיך באַהאַלטן? וווּהין לויפֿן?..

עס קלאַפּן נאָך מיט די גרויסע שטומע קעפּ די האַלב צעריסענע פֿערד...

אויף די הענט, פּאַפּעראָק די ביינער, מוז מען אַראָפּפֿירן די האַרמאַטן. מיט די פֿערד איז צופֿיל סאַקאָנעס...

ווידער מענטשן, נאָר מענטשן ווייסן ניט פֿון שרעק וואָס פֿריִער צו כאַפּן טאָן, וווּ זיך אָנעמען, פֿאַר וועלכער סקאָבע, און דערפֿאַר שטייט דער האַרמאַט אויף אַן אָרט.

איך זע ניט קיין איין אָפֿיצער, וווּ זײַנען זיי נעלעם געוואָרן?..

זיי ליגן נאָך אַלץ, די קעפּ באַהאַלטן בידעריקער פֿון די הינטנס און גיבן ניט קיין פּיפּס.

גאַסאַן, דער ברייטביינענדיקער טאָטער, דער קאַפּיטאַן, דערזעט מיך, רוקט אַרויס דעם צעשויבערטן קאָפּ, ווי אַ הונט פֿון צווישן די גראַטעס פֿונעם היצעלס וואָגן:

— עס האָט שוין אויפֿגעהערט?..

מיר ווילט זיך אויסשיסן אַ געלעכטער: ווי לאַנג האָט ער אַזוי העלדיש געגאַרצעוועט אויף זײַן רייטבלוטיקן, בולאַנעם פֿערד, ניט געלאָזן די סאָלדאַטן אַ ביס טאָן אַ סוכאַר פֿון נערונג־זאַפּאַס?.. נאָר איך זע סאַניטאַרן טראָגן קאָרטשעס, לעבעדיקע קאָרטשעס: אָן פֿיס, אָן הענט, מיט אַרויסגעלאָזענע געדערעם, ווי בעשאַס באַטקענען אַ בעהיימע. פֿאַל איך.

אָבער מע לאָזט מיך ניט ליגן:

— גיכער, שטיי אויף, מע דאַרף אַראָפּשלעפּן דעם לעצטן האַרמאַט.

איך הייב זיך אויף. באַטראַכט אַרום. גריבער, גריבער—פֿון פֿאָרנט, גריבער—פֿון הינטן, אין די זײַטן—גריבער...

מײַנע הענט ווילן גאָרנישט ניט טאָן: זיי נעמען זיך אָן אָן אַ סקאָבע און ווילן זיך ניט פֿאַנאַנדערנעמען. זיי זויגן זיך צו, ווי פּיאַווקעס, זיי ווערן פֿאַרגליווערט...

מיר מוזן פאַרבײַ דעם אָרט, וווּ אַף אַ בוים האָבן זיך אופגעפּאָרט אַ האַלבער מענטשלעכער גוף מיט אַ ליטקע פון אַ כאַזער: אַ שטיקל שמאַטע פון אַ גרויעם שינעל באַדעקט די הענגענדיקע כאַזורהאָריקע פעל.

די זון האַלט באַם פאַרגיין. ניט איר זאַך, וואָס מענטשן טוען דאָרט איינע מיט די צווייטע.

אָבער אונדז, מענטשן, אַרט דאָס, וואָס מע הערט ניט אוף צו טראָגן אַף בלוטיקע נאָסילקעס צעקײַלטע, צעריסענע מענטשן.

די באַטאַריי שטייט אַ געשפּאַנטע. דער קאָמאַנדיר, אַ בלאַסער, פירט צוריק אין רוסלאַנד זײַן צעמיימעסטע באַטאַריי. מײַן פערד איז ניטאָ.

ער איז אַנטלאָפן, ווי ער האָט דערהערט די ערשטע שאָסן. איך מוז גיין צופוס. צי איך אַראָפּ די שטיוול; טו אויס די הויזן... און לאָז זיך איבערן טײַך צופוס. טיילן פּעכאָטע לויפן, ווי פון אַ ברענענדיקער קראָם די שטשורעס.

צו מיר:

— דו ווייסט ניט וווּ איז דער סאַראַטאָווער פּאָלק?..

— עפּשער ווייסטו וווּ איז דער ערשטער טראָנצקער באַטאַליאָן?..

— האָסטו ניט געזען די פינפטע באַטאַריי?..

— אין וואָסער זײַט זײַנען אַוועק די צווייטרעדער־וועגן פון זעכצנטן פעלד־האָספּיטאַל?

— סאַפּיאָרן זײַנען ניט פאַרבײַ?..

און דאָס גאַנצע פעלד איז פאַרזייט מיט ביקסן, מיט געקאַטשעטע שינעלן, מיט קעסעלעך, גראָבײַזנס. ראַנצעס מיט וועש... קאָנסערוון, טוכאַרעס, נײַע פּאַלאַטקעס...

אַסאַך פון די מאַכשירים זײַנען פעט באַפלעקט מיט בלוט.

מענטשן גייען פאַרבײַ, טרעטן אַף אַלץ און לייגן גאָר ניט קײַן אַכט אַף דאָס וואַלגערנדיקע גוטס; מענטשן הונגעריקע, פוילן זיך אָנבויגן צו נעמען אַ פּושקע קאָנסערוון, פון זאַק עטלעכע סוכאַרעס. אַלע זײַנען רויט און פאַרשוויצט.

איך בין אויך איינער פון דער מאַסע, וואָס דאַרף גאָרנישט ניט. איצט מעג זיך איבערקערן די גאַנצע וועלט... איצט איז די טײַערסטע זאַך אַ שלאָף צו טאָן: אָטאָ־דאָ, אַפן פעלד, זיך אויסציִען, ניט טראַכטן פון קיינשום זאַך און כאַפּן אַ דרימל...

דערווײַלע טאַנצן מײַנע ציין: דאָס שנעלפליסיקע טײַכל איז אײַז־קאַלט. איך האָב פאַרנעצט די העמד און זי באַנדאַזשירט איצט מײַן לײַב, ווי אַ קאָמפּרעס...

איך טראָג אַ קאָפּ אַף די אַקסלען, נאָר אין קאָפּ איז איצטער אַ פּוסטע גרוב. ווי זשאַבעס שפּרינגען דאָרט אום אַ פּאָר געדאַנקען: שלאָפן... אַ וואַרעמע בעט. מײַנע פיס פאָלגן ניט. אַף אַ פרעמדן, ניט פאַרבלוטיקטן ראַנעץ אַוועקגעלייגט דעם פּוסטן קאָפּ־קאַסטן... די פיס ציען צונויף די קני ביז צום בויך... ביידע הענט צווישן די פיס...

די ערד רעדט. ערגעץ ווײַט גרילצט רעדער־קײַקל, הילכן מענטשלעכע שטימען... די ערד דערציילט... איך הער זיך צו און שווים אַוועק...

— ווער ליגט דאָ?

איך כאַפּ אַ זעץ מיטן שטיוול אין זײַט.

— איך.

— ווער איז דאָס דער איך?

— פון דער ערשטער באַטאַריי.

— און וווּ איז דײַן באַטאַריי?

— איך ווייס ניט...

איך וויל זיך ווידער לייגן. מײַנע פיס האַלטן מיך ניט.

— ווי איז דײַן פאַמיליע?

איך זאָג.

— ביזט אַ זשיד?..

— ניין, א ייִד.
— עס איז אַלצײנס...
איך ווער נײַגעריק. איך עפן די אויגן, ברייט עפן איך זיי און דערזע: הויזן מיט בריי־
טע לאַמפּאַסן, מיט רויטע לאַמפּאַסן...
— דו ביזט א קאָזאַק?
— א קאָזאַק, א דאָנער.
— וווּהין פאָרסטו?
— איך זוך מײַן טייל.
— לייג זיך, ווי איך, און שלאָף... אין דער ליכטיקייט איז לײַכטער געפינען, איידער
באַנאַכט.
— ביזט געדעכט, אָבער...
— וואָס אָבער?
— ניין, איך וועל פאָרן. איך זע דאָרטן א פייערל, מען פארויכערט געווים. די דײַטשן
וועלן דאָ מינאַסטאַם איינגיכן זײַן, זיי האָבן אונדז הײַנטיקס מאָל גוט אָנגעלערנט...
ער פאָרט אָפּ א קליינעם מעהאַלעך און קערט זיך אום צוריק:
— איז וואָס, ווילסטו בלײַבן געפאַנגען?
ער נעמט זיך פארן קאַראַבין...
— האָסט שוין גראָד א טעות, זאָג איך, איך פארזיכט נאָר די שמאַטעס אף די שטיוול,
גיי איך גלייך אוועק.
— ניין, זאָגט ער, קום מיט מיר צוזאַמען.
— אַלצײנס, מיר וועט זײַן נאָך פריילעכער...
מיר ריידן זיך אוף. ער האָט א ווײַב, צוויי קינדער... די סטאַניצע איז א פוסטע גע־
בליבן, נאָר אַלטע לײַט און ווײַבער...
— אָך, וואָלט איך דאָס איצט צופרידנגעשטעלט אביסל ווײַבער, ווען איך זאָל קענען
אַראָפּפאָרן איינער אין סטאַניצע...
— נו, געווים!..
— ווער ווייסט אָבער צי איך וועל שוין זען מײַן היים. קאָזאַקן זײַנען ניט קיין ארטי־
לעריסטן, אַלעמאָל די ערשטע אפן פײַער. הײַנט אויך: אין אַטאַקע האָב איך געלאָזן מײַן
פערד. הינטערן שטעטל האָבן מיר זיך מיט זיי אופגעטשעפעט, מיט זייערע „טויט־הוזארן”..־
איינע אין איינע!.. הויכע, ברייטע, יונגע... און פערד?—א שרעק א קוק צו טאָן! מיר האָבן
געניג אָנגעוואָרן, אָבער זייערע ברידער האָבן מיר אויך ניט געשאַנעוועט. זיי ליגן דאָרטן,
ווי אפן טערעק די סטאַדעס שעפסן אין א זומער־טאָג. הונדערטער, איינע אין איינע!.. איך
ווייס ניט וויפל מיר איז פארבליבן צו לעבן, מיר, קאָזאַקן, דארפן לייגן די קעפּ פארן קייר
סער און פאָטערלאַנד. מיר זײַנען דאָך קאָזאַקן!..
ער גיט א פּאַך מיטן געפלאָכטענעם קאַנטשיק, ציט אים אויס איבערן פערד, און איך
בלײַב שטיין, איינער אליין, אין נאַכט.
מע רעדט, איך קוק זיך צו. פּעכאָטינצעס.
— פון וואָסער פּאָלק?
— סאַראַטאָווצעס.
— וווּהין גייט איר?
— מיר זוכן די פּערטע ראָטע. און ווער ביזטו?
— אַן ארטילעריסט, פון דער ערשטער באַטאַריי.
— אָט שטייט זי דאָך. אָט דאָ אף דער לאָנקעלע, לינקס, איבערן פעלד.
ווער האָט זיי אָנגעטראָגן? עס איז אזוי גוט געווען זײַן אליין, אליין אין נאַכט. ניט
הערן, ניט ריידן, ניט פרעגן, ניט ענטפערן. אליין מיט נאַכט.

מײַן קאָמאַנדיר איז דער ערשטער, אױף װעמען איך גײ אָן. ער פֿרעגט:
— װער איז?
— איך. דאָ איז די ערשטע באַטאַרײ?
— דאָ. גוטערמאַן?..
— איך.
— דאָס רעדט מיט דיר דײַן קאָמאַנדיר.
— סלושאיוס.
— איז אָטװאָס: גײ אָפּ אין לינקס — די באַטאַרײ שטײט אױף אַ פּאָזיציע — זאָג דעם פעלדפעבל, ער זאָל גײן אין אָבאָז און שיקן דיר פֿונדאָרטן אַ פֿערד. װעסט פֿאָרן אַ זוך סאָן אונדזער קיך. זי איז ערגעץ פֿאַרזונקען. זי דאַרף זײַן אַ פֿולע מיט געקעכטס.
— סלושאיוס.
איך פֿאָר. װוּ איך דערזע אַ קוסט, אַ קופּקעלע מיט מענטשן, פֿרעג איך:
— װער זײַט איר? װאָס טוט איר דאָ? צי װײסט איר ניט, װוּ געפֿינט זיך דאָ אַ קיך?
אַלע ענטפֿערן מיר מיטאַמאָל. מיט ציטעריקע שטימען, װי אַ דערשראָקענע קינד, װאָס האָט נאָר װאָס אַ העזיק אָפּגעטאָן און האָט מורע פֿאַר שטראָף. מײַן ברוסטיקע, הילכיקע שטים קלינגט באַפֿעלערישער, און זײ מײנען, אַז איך בין אַן אָפֿיצער:
— „ניקאַק ניעט, ניע װידאַלי".
— „טאַקטאָטשנאָ, סאָפּיאָרי".
— װאָס זײַט איר אַזױ צעשראָקן, ברידערלעך? איך בין דאָך אַזאַ סאָלדאַט װי איר, נאָר אַן אַרטילעריסט.
— מיר זײַנען נאָך צעטומלט פֿון טאָג...
— איך װעל משוגע װערן, אױב ס'װעט מיר אױסקומען גײן אין אַן אַטאַקע נאָכאַמאָל..
דאָס זאָגט אַ טשװואַש און עפּשער אַ טשערעמיס מיט ברײטע באַקן־בײנער, מיט שמאָלע, װי פֿלױמען, װײַס־שניטן — „איך קען ניט שטעכן אין לעבעדיקע פֿלײש. איך האָב אים געטראָפֿן (ער זאָגט אַזױ „אים" װי ער, „יענער", שטײט אים איצט אַנטקעגן) אין האַלדז. מײַן שטיק האָט זיך אױסגעבױגן, װײַזט אױס געטראָפֿן אין האַלדז און אַקן... „קאַמדאַד", — האָט ער נאָר אױסגערעדט, און איך בין אַנטלאָפֿן.
— װער װײס, װאָס איז דאָס „קאַמראַד"?
— די דײַטשן שרײַען אַלע „קאַמראַדע"...
— מינאַסטאַם איז דאָס באַ זײ אָנשטאָט „הורא", — זאָגט אַרױס אײנער זײַן סװאָרע.
איך דערקלער: קאַמראַד איז אױף דײַטש „כאַװער".
מע קוקט אױף מיר מיט אָפּשײַ: „ער פֿאַרשטײט דײַטש"... מע בלײַבט שװײַגן.
װידער בלאָנדזשע איך אום איבער ניטגעשניטענע פֿעלדער: איבער װײץ, גערשטן, פּראָסע, גריקע. איך דערקען דאָס נאָך דעם װוּקס.
און װען איך ברענג די קיך אָפּן באַטאַרײ, הױבט שױן אָן צו טאָגן.
אַ װײַסער מילך־דאַמף באַדעקט װי מיט אַ סערװעט דעם גאַנצן אַרום.
דער קאָמאַנדיר זיצט אױפֿן לאַפֿעט פֿון ערשטן האַרמאַט און דרימלט. פֿון דער באַװעגונג, װאָס װערט אױפֿן באַטאַרײ, װען מע דערזעט די קיך, װאַכט ער אױף.
— געבראַכט?
— טאַק טאָטשנאָ, װאַשע...
— הײט צוטײלן אַלעמען אָנבײַסן. ברענג מיר אױך אַביסל.
די איבעריקע אָפֿיצערן ליגן אין אַ פּאַלאַטקע און כראָפּען, װי נאָך אַ באַל.
איך קוק זיך צו צו די סאָלדאַטישע פּנעמער: װי אױסגעװײקטע פֿלײש, אָן אַ טראָפּן בלוט, אױגן — גלײַכגילטיקע װי באַ טױטע פֿיש. באַװעגונגען — פֿױלע: קוים־קוים, װאָס סע

הויבט זיך א האנט, עס שטעלט זיך א טראָט. אפילע דער הונגער, דער בייזסטער פון אלע ביינן, ווירקט אויך ניט אף צו שטערן די גלייכגילטיקייט.

איך גיב אָפּ מיין פערד און קיין טראָט ווייטער. בלייב איך זיצן און ווער אנטשלאָפן.

---

— ווייזט זיך ארויס, אז נעכטן האָבן מיר איינגעטיילט די דייטשן גאָר היפּש. איצט וועלן מיר שוין דעריאָגן אָן אָפּרו,—אזוי זאָגט אונדזער געשטופּלטער פעלדפעבל, וואָס איז נעכטן בעשאס דער געדיכטער שיסעריי פוןביידע צדאָדים ארטילעריע געלעגן אין א קער פון א געוועזענער דייטשישער בירהויז. ווען מע האָט אים פונדאָרט ארויסגענומען, איז ער געווען, ווי א „סוואט" אף א פויערשער כאסענע—גאָר ניט שלעכט פארקויטעט... היינט אָבער איז ער א זיגער!..,

פאראן א באפעל זיך ארויפנעמען פון פּאָזיציע.

עס יאָגן אכט דריי־פּאָריקע פערד און שלעפּן די פאָדערשטע רעדער. און א קאָמאנדע:

— אָנטאָן די הארמאטן!

מיין פערד פירט מען אויך. ער האָט געטאנצט אזוי לאנג איבער די פעלדער, ביז ער האָט דערשמעקט זיין באטאריי און איז געקומען הירזשענדיק צושפּרינגען. מיין פערד האָט מיר גרויסע פרייד פארשאפט. ער איז מיר איצטער נעענטער פון אלץ.

נאָר איצט האָבן געשלעפּט די הארמאטן שוין ניט אונדזערע ארטילעריסטן. פאראן אזא מין באשעפענש אין דער רוסישער ארמיי, וואָס הייסט „פּעכאָטינעץ". גיין אין אטאקע מיט די שפּיזן פאראלעל, טראָגן זיך, ווי ווילדע מיט בלאנקענדיקע מעסערס—איז זייער ארבעט; גראָבן בלינדאזשן פאר א פּאָלק אָפיצערן,—זייער ארבעט, שלעפּן פון זומפּ די פארזונקענע הארמאטן,—אויך זייער ארבעט.

— גאָט וועט אייך אָפּצאָלן אף יענער וועלט—אזוי זאָגט דער גאלעך, וואָס איז ווידער אויסגעוואָקסן אף אונדזער פּאָזיציע.

איצט פאָרן מיר מיטן שאָסיי. דער דייטשישער שאָסיי איז אויך ניט ווי אונדזערער: גלאַט ווי א טאָק פון א פויערשן שייער, בא ביידע זייטן—פרוכט־בוימער: עפּל, פלוימען, ניס. אין די גראָבנס ליגן איצטער מענטשן מיט ארומגעבונדענע קעפּ, מיט פארבאנדא־זשירטע הענט און פיס. די אויבערשטע מאלבושים זיינען צעשניטן: אף די פיס—די הויזן־קאלאָשעס ביז קני און העכער, אף די הערצער פלייצעס, הענט—די אויבערשטע העמדלעך...

זיי ליגן דאָ ניט לאנג—פון נעכטן צוועלף באטאָג ביז היינט פינף פארנאכט. די נאכט איז טאקע געווען א פראָסטיקע אָבער ניט קיין קאלטע... די דייטשן האָבן זיי איבערגעבונדן די ווונדן און ניט געקענט מיטנעמען...

„די דייטשן האָבן געהאט גענוג אייגענע"—זאָגט מיר א שווארצכענעוודיקער פּעכאָטי־נעץ. זיין ווונד רויטלט זיך דורך דעם מארלע־בינט, ווי א בונטע רויז אף א ווייסער פרויען־בלוזקע. ער איז אזוי צופרידן מיט דער ווונד, פונקט ווי ער וואָלט אָקאָרשט געגעסן מיט זיין נאָענטסטער אין א טונקעלער אליי. די אויגן זיינען בא אים איינגעפאלן, ווי בא א שווינדזיכטיקן פון דריטער סטאדיע. די באקן—איינגעשרומפּן, ווי בא א זאָקן.

איך שאָקל מיטן קאָפּ. ער מיינט אָבער, אז איך בין אים מעקאנע:

— א יאָ, מען וועט אונדז היינט צונעמען?...

## ווידער אין דייטשלאנד.

א קליינינקע שטעטעלע. הייזער פירקאנטיקע, ציכטיקע, זויבערע, די דעכער געדעקט מיט דאכאָוועקעס. שטייען זיי רייענווייס.

די נעכטיקע שיסעריי אונדזערע איז זיי אומזיסט ניט דורך: פאראן צערויבירטע ווענט, צעטראָגענע הייזער, צעלעכערטע דעכער...

קיין מענטשן זײַנען אין שטעטל ניטאָ. שטייען די הײַזער מיט פענצטער פארמאכטע, מיט אָפענע טירן, ווי טויבע מענטשן מיט אָפענע מײַלער און מיט פארמאכטע אויערן...

איך קריך אראָפּ פון פערד. מיר ווילט זיך טרינקען, איך וויל ארײַן אין אָן אָפענער טיר, נאָר שטעל איך צוויי טריט אף יענער זײַט שוועל, ציטערט פאר מײַנע אויגן אן אלטיטשקער און וויינט ווי א ביבער. איך קען אביסל דײַטש:

— האבן זיי וואסער?

— יאוואָל, קאמעראד, אבער... כ'האבע אנגסט...

איך טרייסט אים: פאָטער, מיר זײַנען אויך מענטשן. יאָ־יאָ, מענטשן.

ער ברענגט מיר אָנשטאָט וואסער א קריגל מילך.

די טרוקענע ליפּן שמייכלען, נאָר פון די אויגן פאלן גרויסע טרערן, זיי פאלן אין די טאָלן פון די אײַנגעשרומפענע באקן. די סאָלדאטן קוקן אף מיר מיט שרעק:

— וואָס טוסטו,—זאָגט צו מיר ליאכאָוועץ—בא זיי איז דאָך אלץ פארסאמט, האָסט פארגעסן דעם פּריקאז? און נאָך עמיצער פון די סאָלדאטן זאָגט:

— האָט דיר נעכטן די קויל ניט גענומען, וועט דיך הײַנט נעמען דער גיפט. איך לאָך זיך אויס און טרינק זיך אָן. דער אלטיטשקער זעט, ווי אלע וואונדערן זיך אף מיר, פרעגט ער:

— וואָס שפּרעכן די לײַטע?

איך דערקלער אים זייערע רייד.

— אך, מײַן גאָט...

אים טרייסלט ווי אין קאדאָכעס:

פון א געסל טראָגט מען ארויס דרײַ נאָסילקעס מיט געהארגעטע דײַטשישע אָפיצערן — א גענעראל מיט רויטע לאצן און צוויי יונגע לייטענאנטן. זייערע אלעמענס פנימער זײַנען געלע, ווי וואקס, ווי די מאסקעס, וואָס איך האָב אמאָל געזען אין אן אנאטאָמישן מוזיי.

קיין סאָלדאטן, קיין געהארגעטע דײַטשישע סאָלדאטן, זעט מען ניט.

פאמעלעך רוקט זיך און לאָזט זיך אראָפּ די אווגוסט־נאכט. קרעפּ־שווארצע וואָלקנס שלעפּן זיך, ווי א גאלאָכישע ריאסע, מיט זילבערנע ציילעמלעך באשאָטן בעשאס א לעווײַע, און ווארפט אן אומעט אף אלץ, וואָס אף דער ערד.

די פערד טרעטן פאָרזיכטיק, גלייך זיי ווייסן, אז דאָס איז פרעמדע ערד.

צוויי קילאָמעטער פון שטעטל בלײַבט שטיין אונדזער באטאריי אף א ביוואק. און א קאָמאנדע:

— ראז־אמר־ניט־שיוואט!

איך צוזאָטל מײַן פערד, בינד אים צו צום קאנאט, ווו מע בינדט צו אלע פערד. הענג אים אָן האָבער, נאָר מײַן פערד עסט עפּעס ניט. ער פאָכט מיט זײַנע דינע נאָזלעכער, שפּיצט אָן די אויערן און פינטלט מיט זײַנע גרויסע, קלוגע אויגן... מײַן פערד קוקט זיך אלץ ארום, שמעקט און איז אומרויִק.

אזוי טרעפט אין פּאָלעסיע, ווען מע פּאָרט מיט די פערד אף באנאכט, ווײַט פון דאָרף, און די פערד דערשמעקן דעם פאסקודנעם רייעך פון א וואָלף; איז דאָך אָבער דאָ קיין וועלף ניטאָ... וואָס קען דאָס זײַן?

איך גלעט מײַן פערד דעם רוקן, די האלדז. באַרויִק אים.

פונוויַיטן פינקלען לאמטערנע־פײַערן און שאָטנס, לאנגע, ווי קנוילן רויך פון א נאָר־וואָס אונטערגעצונדענער געבײַדע, קײַקלען זיך איבערן פעלד, ווי זיי וואָלטן דאָרט עפּעס געזוכט... עס באהערשט מיך א גוואלדיקע מידקײַט.

נעם איך מײַן זאָטל, גיי אָפּ א דרײַסיק־פערציק טריט פון מײַן פערד און לייג זיך אוועק.

— „עמיצער ליגט שוין״—טראַכט איך, פילנדיק מעטושטעש א מענטשן־סילועט. עמעס, קיין שווערן סאָפּען הער איך ניט פון מײַן „כאַווער״, ווי עס טרעפט מיט געזונטע, פאַרמאַטערטע מענטשן, ווען זיי שלאָפן. אָבער די מידקייט פאַרשפּאַרט אַלע שפּאַרונקעלעך פון מאַרך און לאָזט ניט קלערן.

די נאַכט איז א קאַלטע. איז ווייניק פאַר דער אויבערשטער זײַט קערפּער דער צודעק פון שינעל און די דעקע פון נאַכטיקן הימל. קער איך מיר איבער אויף דער צווייטער זײַט, רוק מיך צו שטײַפער צו מײַן שלאָפנדיקן כאַווער, רוק אונטער מײַן האַנט אונטער זײַן האַנטפּאַכווע, שלאָף, ביז עס קריכט ניט אין די אויסגערוטע אויגן די העלקייט פון דער הויך־אויפגייענדיקער זון. איך שלאָף שוין ניט.

איך געדענק: „עס מוז שוין זײַן טאָג״. נאָר מײַן כאַווער שלאָפט דאָך נאָך אויך?... בלײַבן מײַנע אויגן נאָך צוגעמאַכטע.

איך הער:

— וואָס זאָגסטו אויף גוטערמאָרגן? ער שלאָפט געשמאַק. און זע מיט וועמען? איך דערקען די שטימע: דאָס רעדט גאַרדין, דער פרײַוויליקער.

„צו וועמען רעדט ער דאָס?״ „מײַן נײַגעריקייט וועקט מיר אויף. איך עפן מײַנע אויגן, כאַפּ זיך אויף. אָבער ניט אויף גאָרדינען קוק איך: בײַ מײַן זײַט ליגט א מעס, מיט וועלכן איך האָב אָפּגעשלאָפן א נאַכט, א דײַטשישער קאַפּראַל, אין א העל אַש־קאָלירטן מונדיר, אין געלע שטיוול מיט שפּאָרן... איך שפּרינג אויף, בלײַב שטיין א פאַרגליווערטער: אָפּגעשלאָפן א נאַכט מיט א מעס. זיך געוואַרעמט מיט זײַן טויט...

גאָרדין שטייט און לאַכט.

איך קוק זיך צו צו מײַן „נאַכטיקן שאָכן״: אין גרינע קאַנטן די בלויע הויזן—דאָס איז איינער פון די „טויט־הוזאַרן״, וואָס זײַנען געווען אין אַטאַקע מיט די דאָנער קאָזאַקן. א מאָדנע זאַך, איך כאַפּ ניט א קוק טאָן אין פּאָנים, מע דאַרף ניט זײַן נאָמען, זײַן פאַמיליע—מע דאַרף זײַן נומער פון פּאָלק, צו וועלכער געווער ער האָט געהערט.

מײַן שאָכן איז א בלאָנדהאָריקער, מיט א גלאַט געראַזירטן פּאָנעם, און כאָטש זײַנען אויגן זײַנען צוגעמאַכטע, דוכט מיר, אַז זיי זײַנען בלויע. איך מיין, מע זאָל אָפּוואַרפן דעם מעסלעס טויט, וועלכן איך רעכן פאַר פינפצוואַנציק יאָר, איז ער אַלט געווען ניט מער ווי דרײַ—פינפצוואַנציק יאָר.

— ראַמט אויף די האַרוגים—באַפעלט אונדזער קאָמאַנדיר.

ער שרײַט אויף די סאַניטאַרן:

— איך האָב נאָך נעכטן באַפוילן אויפראַמען אַלע געהאַרגעטע און פאַרוווּנדעטע. מאַראָדערן! באַלד אויפראַמען ביז איינעם!

— סלושאַיוס.

איך גיי זיך דורך איבערן פעלד. יאָ, דאָ האָבן שיידים א כאַסענע געפּראַוועט. דאָס גאַנצע פעלד איז פאַרוואָרפן מיט מענטשן, מיט מענטשלעכע גלידער, מיט פערד און זייער אינגעווייט, מיט פּיקעס, קאַראַבינען, ראַנצעס, וועלאָסיפּעדן...

אין איין אָרט צוויי פערד צוזאַמען.ביידע אין זאָטלען. אויף איינעם איז א קאָזאַקישער זאָטל, א ווייכער, אויפן צווייטן—א דײַטשישער, פון כאַזער־לעדער, א באַפּוצטער מיט בראָנזע...

ביידע פערד לעבן נאָך. און ביידע קוקן איינער דעם אַנדערן אין די ווייַנענדיקע אויגן... ווער האָט געזען א פערד וויינענדיק? ווער האָט געזען, ווי א פערד בעט זיך: מאַך א סאָף! זעסט ניט, אַז איך וועל מער ניט לעבן, אַז די לופט האָט שוין אין מיר ווערים פאַרפּלאָדזשעט? אַז מײַן בלוט איז שוין באַלייגט מיט א הייסן האַפּט פון שוים?״...

ווייַנענדיקע אויגן פון א פערד. מײַן נאָהאַן האָט זיבן קוילן. אין קאָבורע האָב איך

נאָך. איז וואָס זײַנען צוויי רעוואָלווער־קוילן?... זוך איך אָפּ דאָס גריבעלע העכער דעם אויג, וואָס שפּילט זיך בעשאסן קײַען פון פערד. איצט ווערט דאָס גריבעלע א נעסט פאר מײַנע קוילן: טשוק־טשוק!...

פארטיק.

* * *

הייזעריקע, כאָרכלדיקע שטימען...

— קאָ־אָ־פּע...

— קאמע־ראד, ווא־א־סער...

— מר־ר־ר־וטער!!!...

איך האָב ניט קײַן וואסער, ניט קײַן קאָפּע...

איך גיי ווײַטער. איינער קלאפּט מיטן קאָפּ אָן אַספּאלטענעם בריק, ער גייסעסט. א צווייטער:

— אָט־אָ־אָ אין טא־אש... ברי־יפּפע... אגאטא, אגאטא... מײַנע־ע־ע... פּראו... ער צאנקט שטיל. א שפּיז האָט דורכגעלעכערט זײַן הארץ. און דער, וואָס קלאפּט מיטן קאָפּ אָן דיל, איז מיט אן אראָפּגעריסענעם שארבן.

סאניטארן טראָגן פון פעלד פרישע, לײַבט־און שווער־פארוואונדעטע, אָפּגעגאנגענע מיט בלוט, פארפראָרענע פון צוויי נעכט ליגן אונטערן פרײַען הימל, פארברענטע פון דאָרשט, אָנמעכטיקע פון הונגער. א רוסישער דאָקטער גייט אום מיט א פלעשעלע פון נאָז צו נאָז און גיט שמעקן. עס יאָגט נאָר א שוים פון די ליפּן, פון נאָזלעכער... אויגן עפענען זיך אף צו פארמאכן זיך אף שטענדיק.

פאראַן איינער, וואָס איז לײַכט פארוואונדעט: צוויי שווערד־וואונדן אין רעכטן שולטער, איין שטאָך פון א שפּיז אין מוסקול־פלייש פון האנט. דער דאָקטער זאָגט:—„אים באדארף מען איבערבינדן די וואונדן". איז אָבער זײַן העמד אזוי צוגעשטאנען צום לײַב, ווי צו־געשמאָלצן.

זײַן העמד מוז מען צעשנײַדן, איז ווי לאָזט מען אים אָן א העמד ליגן אפן קאלטן בריק?

איך מאך ניט קײַן שיעס, טו אויס מײַן העמד. דער דאָקטער קוקט אף מיר פארווונ־דערט. איך מאך זיך ניט ווױסנדיק. מײַן העמד ציט זיך גלײַך אָן אף א בלאָנדן דײַטש. איך בין צופרידן און ער פילט דאָס און זאָגט:—קאמעראד, איך בין סאָציאל־דעמאָקראט... ווידערזען, ווידערזען, גוטער פרײַנט. ער איז פריילעך צופרידן, וואָס ער איז געפאנגען.

איך גיי טרינקען טיי. דאָס, וואָס איך טרינק, איז אזוי ענלעך אף טיי, ווי א האָז אף א העכט. גיי איך דורך די פעלד פון שלאכט. מע קלײַבט שוין אויף די פּיקעס, די זאָטלען, קאראבינען אין באזונדערע ערטער. איך טראכט: צוויי הונדערט שווער־פארוואונדעטע, הונ־דערטער טויטע און וויפל האָבן די דײַטשן מיט זיך צוגענומען? און פון אונדזער זײַט?

פון אונדזער זײַט:

— פון סאראטאָווער פאָלק איז געבליבן א דריטל,—זאָגט מיר א פּעכאָטינעץ, וואָס איז צוגעשטעלט צו אונדזער באטאריי מיט אן אָפּטייל אף צו באשיצן אין פאל פון א רײַטער־אָנפאל. און אין טראַיִצקער,—זאָגט ער—האָט מען קוים א ראָטע אופגעקליבן...

בא אונדז אין באטאריי איז ניטאָ קײַן גרויסער פארלוסט, אָבער זעקס געהארגעטע און צוריסענע אף שטיקלעך, א צענדליק פארוואונדעטע... ווּעמען האָבן מיר אָנגעוואָרן?

דעם קלוגן, גוטמוטיקן „באָגאָמאז"—ספּירינען. די ערשטע קויל אפן באטאריי האָט זיך מיט אים באגעגנט: פארוואונדעט אין בויך, האָט ער געוואָלט אנטלויפן פון הארמאט, האָט א נײַער שראפּנעל־האָגל אים איינגאנצן אָפּגעפאטערט און מיט אים נאָך דרײַ נומערן.

מיט אים צוזאמען ליגט איצט איגנאטיוק דער הערקוליעס, וועמעס האנט עס איז אין עפּעס פון שווערד־קלינגל ניט ארײַן. די איבעריקע קען איך ניט. מיר האָבן אויך פארלאָרן

אכט פערד: פינף פון קוילן, די איבעריקע פון צעבראָכענעם בריקעלע, באַם לויפן צוריק איבערן גרענעץ.

די אָפיצערן זײַנען גוט געשטימט. אונדזערע הארוגים האָט מען אונדז ניט באַוויזן, מיר זעען נאָר דעם סוינעס פארלוסטן און מיר גייען דאָך עפּעס פאָרויס אין אָנגריף!

אונדזער קאָמאַנדיר איז צוטראָגן, גייט ארום, ווי א קראַנקער.

מיר די אויסשפּיר'ער, זײַנען נאָך דערוויַל אַלע.

קאַלאַור העלפט מיר א רייניק טאָן דעם פערד און רעדט זיך דערוויַלע מיט מיר דורך:

— האָסט געזען, גוטערמאַן, וויפל מענטשן מע האָט אָנגעלייגט פאַר דעם אייערנעכטיקן טאָג? גאָר קיין גרויסע שלאַכט ניט געווען... און וויפל פערד! מע נעמט צו בא די פויערים די בעסטע פערד און מע ברענגט זיי אַף צו צערן די שווארצע וואָראָנעם.

— האָסט א טאָעס קאַלאַור,—זאָגט וואָרייקעס,—דו האָסט ניט געזען קיין טויזנטביילעק פון דעם, וואָס דאָ האָט זיך אָפּגעטאָן: דאָ האָבן זיך צוערשט באַגעגנט אונדזערע קאָזאַקן מיט „זייערע" הוזארן. דערנאָך איז ארײַנגעפירט געוואָרן אונדזער פעכאָטע און זייערע גוואַרדיִע־פּאָלקן.

וואָרייקעס איז אַן אײַנוווינער פון יורבורג, רעדט אויסגעצייכנט דײַטש און איז גרייט יעדע ווײַלע בלײַבן בא די דײַטשן.

מיר שטייען נאָך אַלץ אַפן שלאַכטפעלד. ראָבן שארפן זייערע נעזער אָן די פגאָרים.

פון רעכטס און לינקס דערטראָגן זיך ווידערקלאַנגען פון שווערע הארמאַטן. און דער טאָג איז אזא העלער, אזא ליבלעך ווארעמער, ווי בליקן פון א מאמע, ווען זי באַגעגנט איר קינד א גאנץ־געקומענעם פון א סאַקאָנע.

— אין אזוינע טעג, זאָגט קאַלאַור, פירט מען אראָפּ די לעצטע גארבן פּראָסע, גערשטן, האָבער, און מע הויבט שוין דעם פריִערד צום ווינטער־פארזיי.

איך געפין זיך ניט קיין אָרט. צו טיף עסן זיך אײַן אין מארך אַלע בילדער. אָט כאָטש יענער סאמעט־שווארצער פערד, מיט דער פּיקע אין בויך אַף דורך און דורך, וואָס ליגט ווי א שטיק וואַליעזשניק־בוים, מיט א טרוקענעם סוק אונדערהויך: אַלע ווײַלע פליט צו א ראָב, שטעלט זיך צוערשט אַפן פּיקע, באַטראַכט דעם ארום, און לאָזט זיך אראָפּ צום אויפגעפּוישטן בויך צו געניסן פון פעטער אכילע. באַלד פליִען אָן נאָך ראָבן, מע הויבט זיך אָן צו קריגן און צו פּיקן זיך פאַר דער פאַרטיקער לאָך, און דער צווייטער פערד מיט דער אינגעווייט אַף דרויסן, וואָס האָט אזוי גוט אײַנגעטראָמבעוועט די שטיקל ערד אונטער זיך, אז די ערד גיט אָפּ מיט א בליאַסק פון מעדיאַנקע־פארב. זײַן מאָגן איז צעפּיקט, אָפּן. די ראָבן עסן שוין ניט די פלייש, נאָר פּיקן דעם גאַנצן האָבער, וואָס איז פארבליבן ניט קײַן צוקאָכטער אין טויטן מאָגן. דער פערד האָט אויסגעשטשירעט די ציין און לאַכט. ער לאַכט, פארגיסן די אויבערשטע ליפּ, די אויגן האַלב נאָר צוגעמאַכטע, די אויערן פארשפּיצטע אַף הינטן. ווען מע האָט נאָך א קראַנקע פאַנטאַזיע צו דידאָזיקע בילדער, איז א טריט צו מעשוגאַעס.

דער סיגנאַליסט טרומייטערט—„סבאָר" און דער געשטופּלטער פעלדפעבעל, ציט שוין אונטער שטײַפער זײַן ט'יבלע.

עס קומט צולויפן דעם קאָמאַנדירס „דענשטשיק":

— דער קאָמאַנדיר האָט געהייסן אמוניטשעווען. און באַלד:

— א־מר־ני־טשי־וואַט! ביס־טראָ־אָ!

די פערד שארן מיט די פיס די ערד, די מענטשן באַקומען הארצקלאַפּעניש, די נומערן לויפן צו די הארמאַטן, די רײַטער צו זייערע פערד.

א וויכער פון מענטשן, פערד, וועגענער, קוילן־קאַסטנס. דאָס דויערס מינוטן און באַלד שטייט יעדער אַף זײַן אָרט.

ס'איז האַלבער טאָג. ליכטיק. זוניק העל. מיר פאָרן ארויס פאַר וואָרמעס.

מיר פאָרן מיטן שאָסיי. פון בײדע זײַטן גרינע לאָנקעס און אויף די גרינע לאָנקעס שוואַרצע און שוואַרץ־ווײַס געפלעקטע בעהיימעס. אָבער וואָס ליגן זיי דאָס אַזוי פיל?
ניט ווײַט פון גראָבן, באַם סאַמע שאָסיי, ליגט אַ בעהיימע ניט ווייניקער פון צוואַנציק פוד וואָג. זי איז טויט. פליגן קריכן אין נאָז. באַם ווײדל — אַ רוי פון ווערים. וואָס איז מיט איר געשען? — פרעג איך באַ קאַלאָרן.

— דו זעסט ניט, אַז באַ איר האָט געפלאַצט די אײטער? אַ בעהיימע, אַז מע מעלקט זי ניט, איז אָדער עס ברענט איבער די מילך, אָדער זי פּלאַצט.

— נו, און אָט יענע בעהיימעס? איך ווײַז אָן אויף אַ טאַבון.

— יענע זײַנען אויך אין סאַקאָנעס, זאָגט ער מיר מיט אַ קרעכץ.

— אָבער קאַלאָר — זאָג איך, און באַווײַז אים אויף אַ זיצנדיקן מענטשן, אָנגעשפּאַרט אָן אַ שטאַם פון אַ בוים. ווער קען דאָס זײַן?

ער קוקט זיך צו, ער זעט גוט פונווײַטן און זאָגט:

— דאָס זיצט זיך און רוט זיך אויס אַ דײַטש, אַ טויטער דײַטש. וווּהין האָט ער איצטער צו אײַלן, זיצט ער זיך.

באַ קאַלאָרן זײַנען אַלע ווערטער זײַנע איצט מיט גאַל באַדעקטע. ער לאַכט שוין לאַנג ניט, אָבער ערנסט רעדט ער ניט. אַלץ מיט אַ לײַכטן שפּאַס, וואָס שמירט יעדן וואָרט זײַנעם מיט בלוט.

— שטיי־יין!

דער קאָמאַנדיר שיקט אַוועק אַ יונגן אָפיצער אויף לינקס פון שאָסיי. ווי עס ווײַזט אויס, ווייס ער ניט, וווּהין צו פירן די באַטאַרײ.

מיר קריכן אַראָפּ פון די פערד. איך גיב צוהאַלטן מײַן פערד קאָנדראַשטשוקן, אַ סאָלדאַט פון דער רעגולערער אַרמײ. ער איז אַ ווילנער, האָט געענדיקט אַ פּירקלאַסן־שול און מיט אים רייד איך אָפטמאָל דאָס, וואָס איך קען ניט ריידן מיט אַן אַנדערן. איך גיי צו באַטראַכטן דעם דײַטש, וואָס „רוט" זיך איצטער אויס אָנגעשפּאַרט אָן אַ בוים. זײַן קאָפּ איז אַביסעלע אָפּגעוואָרפן אויף הינטן, זײַן היטל אָן אַ דאַשעק, זיצט אַביסל אָן אַ זײַט. דאָס גיט אים צו שטיפערישקייט... אויפן נאָז ברילן, גאָלדענע ברילן. די אויגן אָפן: זיי קוקן אין הימל. בײדע הענט זײַנען אָנגעשפּאַרט אָן דער ערד, אַזוי, ווי עס טוט אַ מענטש, ווען ער זעצט זיך אין אַ גאַר הייסער, אָדער אין אַ גאַר קאַלטער וואַנע. אויפן פּאָנעם איז אַ גרימאַסע פון ניט באַנוגנדיקייט. איך זוך מיט די אויגן זײַן וווּנד. פון וואָס איז אַ מענטש געשטאָרבן? איך געפין ניט.

בלײַבט באַ מיר, אַז ער האָט באַקומען אַן אַפּאָפּלעקסיע. איך גיי אַוועק.

ניט ווײַט איז אַ טײַכל. מיר ווילט זיך אָפּפרישן די ליפּן נאָך אַזאַ מין בילד. עס ווילט זיך אַ שווענק טאָן דעם אויסגעטריקנטן מויל. אָבער באַם טײַכל, מיט די פּנימער אַראָפּ, ליגן צוויי הארוגים: באַ איינעם איז די רעכטע פוס פאַריסן ווערטיקאַל אַזוי, ווי בעשאַס קינדער שלאָגן זיך אָפּ בייס אַ שפּיל מיט די פיס. די גראָבע זוילן פון די געלע קורצע שטיוול זײַנען מיט צוויי רייען בלאַנקענדיקע טשוועקלעך געשלאָגן און בלישטשען איצט אויף דער זון. די הענט זײַנען געדרוקט פאָרויס ווי בעשאַסן שווימען קלאַפּטער. דער צווייטער ליגט מיט די הענט אונטער זיך, ווי אַ מענטש, וועלכער האָט קרעמפּן פון בויך־היטיק אין צײַט פון כאָלערע. ער האָט געוואָלט פאַרהאַלטן זײַנע אַרויסגעריסענע געדערים. אָט דאָ איז אָפן אַרײַן דער טויט, און אָפן אַרויס דאָס לעבן. ער ליגט אָן אַ היטל. זײַנע קורצע, בלאָנדע האָר זײַנען פאַרקעמט אין אַ שרענגל. איצט קריכט דאָרט אום אַ ראָזעווער רעגן־וואָרים. — „אָ, אַ גוטע סטעזשקעלע פאַר אַ וואָרים"...

(פאָרזעצונג קומט).

א. װ.

# דער פּאָליטישער טאָך פון װײַסרוסישן נאַצי־אָנאַל־דעמאָקראַטיזם.

די בורזשואַזיע, װי אַן עקספּלואַטירנדיקער, אונטערדריקנדיקער קלאַס קען ניט אָפן און קלאָר ריידן פאַר די אַרבעטנדיקע מאַסן װעגן זײַן דיקטאַטור, װעגן דעם קלאַסאָװן אונטער־דריקערישן כאַראַקטער פון זײַן מעלוכע. די בורזשואַזיע נויטיקט זיך אין דעם, אַז די ביטערע פּילן פון עקספּלואַטאַציע און אונטערדריקונג זאָלן פּונויבן זײַן צוגעצוקערט, זי נויטיקט זיך אין פלאַנצן און קולטיװירן אילוזיעס, װאָס זאָלן מאַסקירן דעם עמעסן כאַראַקטער פון דער קאַפּיטאַליסטישער אָרדענונג און פון דער בורזשואַזער פּאָליטיק.

פאַר דעם זײַנען בלויז די װעטװודער־אַרסענאַלן פון סנאַריאַדן און שטיקנדיקע גאַזן ניט גענוג. ס'זײַנען נאָך נויטיק פאַרגיפטעטע גאַזן פון אידעאָלאָגישן מין, װאָס זאָלן פאַרשטאַרקן די הערשאַפט פון די קאַפּיטאַליסטן. די פעאָדאַלן, לײַבייגנטימער האָבן געהאַט אין זייער רעשוס דעם רעליגיִעזן טשאַד, די בורזשואַזיע נוצט אויס זייער גערן דעמדאָזיקן אַלטן אויסגעפּרוּװטן מיטל; זי שעמט זיך ניט מיט קיינע אַבערגלויבענישן, אויב זיי קענען איר נאָר צוניצקומען, װי אַ מיטל צו אָפּנאַרן און אונטערדריקן. די אויסגעפּעסטעטע ראַפינירטע ציװיליזירטע בורזשוען, װאָס גלויבן ניט אין גאָט און ניט אין טײַװל, אונטערשטיצן די גאַ־לאָכים, קסיאָנדזן, ראַבאָנים, מולעס, שאַמאַנער, בראַמינער פון אַלע עמונעס, פון אַלע שיטעס. נאָר די בורזשואַזיע באַנוגנט זיך ניט מיט דעם אַליין. צוגלײַך מיט דעם אַלטן אָפּגעניצטן סאַפּאָװ און קריסטוס—שטעלט זי אַרויס אַ נײַעם טשאַד. דאָס איז—דעמאָ־קראַטיע און „די אינטערעסן פון דער נאַציִע”, נאַציאָנאַליזם.

ניט די אינטערעסן פון קלאַס פאַרפאָלגט די בורזשואַזיע, נאָר די אינטערעסן פון „גאַנצן פאָלק”, פון דער גאַנצער „נאַציע”—אָט דאָס איז דער טאָך פון דעם בורזשואַזן שװינדל, אין דעם באַשטייען די מעטאָדן פון בורזשואַזן אַגיטפּראָפּ. דעם איינהײַטלעכן קלאַסאָװן פראָנט פון פּראָלעטאַריאַט װערט אַנטקעגנגעשטעלט דער איינהײַטלעכער נאַציאָנאַלער פראָנט. אינטערן צודעק פון „נאַציאָנאַלע אינטערעסן” פּאָמפּעט אויס די בורזשואַזיע דאָס בלוט און שװייס פון „איר” „נאַציאָנאַלן” פּראָלעטאַריאַט, און פאַרװאַנדלט עס אין מערװערט, קלינגענדיקן גאָלד.

און דידאָזיקע עלעמענטאַרע שטריכן פון דער בורזשואַזער אידעאָלאָגיע און פּאָליטיק ליגן אין גרונט פונעם נאַציאָנאַל־דעמאָקראַטיזם: פאַר דער דיקטאַטור פון דער בורזשואַזיע, אונטערן פאָן פון דעמאָקראַטיזם, קעגן דיקטאַטור פון פּראָלעטאַריאַט, אונטערן פײַגן־בלעטל פון דער „נאַציאָנאַלער זאַך”. „דעמאָקראַטיע”, נאַציע”—אָט דאָס איז יענער רויך־פּאָרהאַנג, אונטער װעמעס צודעק עס דאַרף אויפגעשטעלט װערן די דיקטאַטור פון דער בורזשואַזיע, די ניט אָפּנעמבאַרע הייליקע רעכט פון אייגנטום, פונעם פּאָרעץ—אויף ערד, פון די קאַפּי־טאַליסטן—אויף די פאַבריקן און זאַװאָדן.

איידער עס װעלן אָנהויבן דונערן די האַרמאַטן און קוילנװאַרפער פון דער אינטער־װענץ, דאַרף דורכגעפירט װערן אַן אידעאָלאָגישע צוגרייטונג. דערפאַר האָבן זיך די נאַצי־אָנאַל־דעמאָקראַטן אַזוי שטאַרק גענומען פאַר דער אידעאָלאָגיע, פאַר דער „קולטור”. דער־

פאר איז זייער טאקטיק געווען אויסגערעכנט צו פארכאפן אין דער ערשטער ריי די קאָמאנדיר־הויכן אפן קולטור־פראָנט.

אין צענטער פון דער אידעאָלאָגיע, וואָס זיי האָבן געפלאנצט, איז געווען די איינשטעלונג אף שאפן דעם קולט פון נאציאָנאלער באגרענעצטקייט, פון קניִען פאר אלץ, וואָס איז נאציאָנאל, אז דאָס וואָרט „נאציִע” זאָל זיך בייגן אין אלע פאלן און פארטויבן דעם וואָרט „קלאס”, דעם לאָזונג—פראָלעטאריער פון אלע לענדער, פאראייניקט זיך.

„דער טאָך פון אָפּנויג צום אָרטיקן נאציאָנאליזם—זאָגט כ׳ סטאלין—באשטייט אין דער שטרעבונג צו אָפּזונדערן און פארצאמען זיך אין די רעמלעך פון דער אייגענער נאציאָנאלער שאָלעכץ, אין דער שטרעבונג צו פארטושירן די קלאסן־ווידערשפרוכן אינעווייניק אין דער אייגענער נאציע.

"פונדאמענט איז דער קורס אפן „אייגנארט”, די שטעלונגען אף דעם, אז עס זאָל ווערן פארהיט און פארשטארקט אלץ, וואָס קען פאנאנדערטיילן די ארבעטנדיקע מאסן פון פארשיידענע נאציאָנאליטעטן, פארטויבן און אָפּלייקענען אלץ, וואָס דערנענטערט זיי.” אין 1928 יאָר האָט דער נאציאָנאל־דעמאָקראט קאספיראָוויטש איבערגעדרוקט ווי א דעווי אף דער פאָן די פאָלגענדיקן ווערטער פין „נאשא ניוואַ”:

„יעדער וועט גרינג פארשטיין, וואָס פאר א ווערט עס דארף האָבן פאר אונדז י ע ד ע ווייסרוסישע באזונדערקייט. ווי מען זאָל זי ניט געפינען, ווו מען זאָל ניט טרעפן דידאָזיקע אייגענע באזונדערקייט, אָריגינעלקייט, זיינען מיר זי מעכויעוו היטן און פארהיטן, און ווער עס קען—אנטוויקלען און פארברייטערן” („Н. Край“ 1928 № 6—7).

אלזאָ, עס דארף ווערן פארהיט און פארשטארקט יעדע באזונדערקייט, אויב זי טראָגט אפילע (אָדער פינקטלעכער געזאָגט: טאקע דערפאר) אף זיך דעם שטעמפל פון אָפּגעשטאנענקייט, בארבאריזם, פינצטערקייט. און אז וועגן דעם זאָלן ניט פארבלייבן קיינע ניט קלאָרקייטן, וועלן מיר ברענגען די ווערטער פון א צווייטן נאציאָנאל־דעמאָקראט—ש ל י ו ב ס ק י. אין 1919 י., אין די יאָרן פון בירגער־קריג האָט שליובסקי געקלאָגט אף דעם, וואָס עס פארשווינדט די אָפּגעשטאנענקייט פון די מאסן, וואָס עס פארשווינדן די רעשטלעך פון אוראלט, דער טשאד פון רעליגיע און ריטואלן. אָט וואָס עס האָט געשריבן דערדאָזיקער הער:

„אינעם פאָלק־לעבן קומט איצט פאָר א ט ר א ג י ש ע ר (!) בראָך: די אוראלטע ריטואלן, וואָס האָבן געטראָגן אף זיך דעם ש ט ע מ פ ל פ ו ן ה יי ל י ק ײַ ט, פארשווינדן און זיי ווערן מיט גאָרניט פארביטן. עס איז אינגאנצן פארשוווּנדן געוואָרן די קומאָוואניע, עס פארשווינדן די קאלאדע־יאָנטויוויום א. א. ו.”.

גיט נאָר א קוק ס׳ארא „טראגעדיִע”. די קומאָוואניִע פארשווינדט, שליובסקי קען ניט שלאָפן צוליב דעם, וואָס עס פארשווינדט דער שטעמפל פון „הייליקײַט”, קענטיק, אז דערדאָזיקער „שטעמפל” איז זייער נויטיק און נוצלעך יענעם קלאס, וועמען שליובסקי דינט. פארפעסטיקן דאָס, וואָס טיילט פאנאנדער די ארבעטנדיקע פון פארשיידענע נאציאָנאליטעטן—אָט דערדאָזיקער געביט פון דער אייגנארט־טעאָריע איז דורכגעפירט געוואָרן אין אלע געביטן פון דער קולטורעלער בויונג, איז אָנגעווענדט געוואָרן שטענדיק און אומעטום.

דער אייגנארט איז פלײַסיק דורכגעפירט געוואָרן אין דער שפראך־קענטעניש. פון דער ווײַסרוסישער שפראך האָט מען געגנוי און פלײַטיק ארויסגעטריבן אלץ, וואָס האָט דערמאָנט וועגן סאָוועטישער אָרדענונג, אלץ, וואָס פארבינדט די ווײַסרוסישע ארבעטער און פויערים מיט די ארבעטנדיקע פון פארבאנד. אונטערן שלייער פון קאמף פאר דער „ריינקײַט פון שפראך” איז דאָס וואָרט „קאָלעקטיוו” פארביטן געוואָרן מיט דעם וואָרט „Суполка“, „פראָפעסיאָנעלער” מיטן וואָרט „Умецкий“, „ארטעל” מיטן וואָרט „Сябрына“ א.א.וו. א.ד.גל. עס איז דערגאנגען ביז דעם, אז עס זײַנען אריינגעפירט געוואָרן

אין דער ווײַסרוסישער שפּראַך אזוינע ווערטער, ווי „брахнепісец“ (פּאמפלעטיסט),
„Спрэчкапісец“ (פּאָלעמיסט); ד. ה. צו א באוווסטזיניקער ווולגאריזאציע פון דער
ווײַסרוסישער שפּראַך. די ווײַסרוסישע נאציאָנאַל־דעמאָקראטן האָבן דאָ דורכגעפירט
די פּאָליטיק פון גרויסמעלוכישן רוסישן שאָוויניזם, צוגעבנדיק דער ווײַסרוסישער שפּראַך
דעם כאראקטער פון א פאַרגרעבטער שפּראַך.

יעדן איז באוווסט, ווי אזוי די אלטע טשינאָווניקעס, די בורזשואזע אינטעליגענץ, האָט
רעאגירט אף דער פּאָליטיק פון פּארטיי אין געביט פון ווײַסרוסיזאציע און אוקראַיִניזאציע.
די „שעפערישע מויכעס“ פון די טשינאָווניקישע טעמפּע קעפּ, די פארשיידענע מעכאברים פון
די „פעטע“ אנטיסאָוועטישע אנעקדאָטן, האָבן זיך אף פארשיידענע אויפאנים געקליגט דער־
פינדן און צוטראכטן אומגעלומפּערטע זינלאָזע, קלוימערשט ווײַסרוסישע אָדער אוקראַיִנישע
ווערטער. שאפנדיק דידאָזיקע קאריקאטורן אף דער ווײַסרוסישער אָדער אוקראַיִנישער
שפּראַך, האָבן זיי דערנאָך מיט טריומף איראָניזירט איבער דער „נארישער פּאָליטיק“,
וואָס „טראכט אויס“ אזא „נארישקײַט“, ווי די אוקראַיִנישע אָדער ווײַסרוסישע שפּראַך.
אלס איליוסטראציע צו דעם, אז די ווײַסרוסישע, אוקראַיִנישע שפּראַכן זיינען „נארישקײַט“
האָבן געדינט אזוינע פראזעס, ווי: „Самовар папер да мордопісцу“ אָדער לוג „Ці
ты у бульбу лей“ דידאָזיקע „פּאָלק“־שאפונג אינעם זשאנער פון די באַן־אנעקדאָטן
האָבן אויך געדינט, ווי א פּאָרם, אין וועלכער ס'האָט זיך אנטפּלעקט דער קלאסן־קאמף.
דאָס איז געווען איינע פון די פאָרמעס, אין וועלכע עס האָט זיך אנטפּלעקט דער גרויס־
מעלוכישער רוסישער שאָוויניזם.

איז דען די פּאָליטיק פון די נאציאָנאַל־דעמאָקראטן, וואָס האָבן אונטערן לאָזונג פון
„אייגנארט“ געפלאנצט אזעלכע ווערטער, ווי „Уласнопісцы“ „брахнепісец“ (אָריגינע־
לער) א.א.וו. ניט אן איבערכאזערונג פון די טענדענצן פון גרויסמעלוכישן רוסישן שאָוויניזם?
אָן שום סאָפעק יאָ. מיר זעען פאר זיך איינעם פון די פיל איליוסטראציעס צו דעם, אז
די קלאסן־וואָרצלען אין גרויסמעלוכישן רוסישן, ווײַסרוסישן און אנדערע שאָוויניזמען—
זיינען איינע און דיזעלבע, אז דאָס זײַנען פארשיידענע עפּלעך נאָר פון איין בוים.

דער קלאסן־כאראקטער פון דעם אייגנארט אין דער לינגוויסטיק ווערט גענוג אופגע־
דעקט דורך אזוינע ביישפּילן, ווי דאָס פארבײַטן דעם וואָרט „אָרעמאן“ מיטן וואָרט—
„убоство“ מיטן וואָרט „פּראָלעטאריאט“ דעם וואָרט „זлыдзень“ (לאָדיר, פּוליאק)׳
(דאלעס, נעבעכדיקײַט). צי דארף מען דען קלאָרערע בײַשפּילן פון קאָנטר־רעוואָליר־
ציאָנערן שעדיקונג־כאראקטער פון דערדאָזיקער, אנטשולדיקט פארן וואָרט, „וויסנשאפט־
לעכער טעטיקײַט“ פון די הערן נעקראשעוויטשעס.

אין געביט פון עטנאָגראפיִע האָט זיך די טעאָריע פון אייגנארט הויפּטזעכלעך אויסגע־
דריקט אינעם שאפן דעם קולט פון „נאציאָנאַלע הייליקטומען און רעליקוויעס. דאָ איז ניט
נעגאנגען אין דיסקאָנטירן די נאציאָנאַלע באזונדערקייטן, נאָר אין פארשטארקן זיי, פאר־
שטאַרקן דאפקע יענע „באזונדערקײַטן“, וואָס עס האָבן יאָרהונדערטער געפעסטיקט די
הערשנדיקע קלאסן. די עטנאָגראפיִע איז געשטעלט געוואָרן אין דינסט פון קלע־
ריקאליזם.

דער אייגנארט איז דורכגעדרונגען אפילע אין אזוינע, דאכט זיך, „נייטראלע“ וויסנ־
שאפטן, ווי די נאטורוויסנשאפט. מיר זעען דאָ נאָך איין באווײַז, אז קיין „נייטראלע“
וויסנשאפטלעכע אײַנשטעלונגען טרעפן ניט. די פיזיק, כעמיע, פיזיאָלאָגיע, ביאָלאָגיע
זײַנען געשטעלט געוואָרן אין דינסט פון דער אײַנשטעלונג, וואָס האָט געזאָלט דערווײַזן
די עקזיסטענץ פון א „ריינעם“ ווײַסרוסישן טיפּ, דערווײַזן, אז עס איז פאראן „ריינע“
ווײַסרוסישע בלוט. און פונקט אזוי, ווי דער לינגוויסט האָט געזוכט די „ריינע“ ווײַסרוסישע
שפּראַך אין די פארוואָרפענע ווינקעלעך, און פאר דעם טרעגער פון דער „ריינער“ ווײַס־
רוסישער שפּראַך געהאלטן דעם צום מערסטן אָפּגעשטאנענעם פויער (לייקענענדיק

מיט דעם די ראָל פון פּראָלעטאַריאַט אין דער אַנטוויקלונג פון דער ווײַסרוסישער שפּראַך)— פּונקט אַזוי האָט אויך דער אַנטראָפּאָלאָג געזוכט די ריינע ווײַסרוסישע קאָנסטרוקציע פון קערפּער אין די פּאַרוואָרפענע העקן. מיט וואָס־זשע דערקלערט זיך דידאָזיקע ליבע פון די נאַציאָנאַל־דעמאָקראַטן צו די פּאַרוואָרפענע העקן? מיט וואָס זשע דערקלערט זיך, וואָס די נאַציאָנאַל־דעמאָקראַטן זײַנען געפאַנגען געוואָרן פון די פּאַרוואָרפענע ווינקעלעך. די וואָרצלען פון דעם ליגן לאַכלוטן ניט אין די פּסיכאָלאָגישע ניואַנסן און ניט אין די ראָמאַנטישע שטימונגען פון די ליבהאָבער פון טונקעלע פּייזאַזשן, די וואָרצלען שטעקן אין דער פּאָלי־טיק, אין דעם עכט־פּראָזאַישן קלאַסן־קאַמף פון דער בורזשואַזיע קעגן דער דיקטאַטור פון פּראָלעטאַריאַט.

* * *

עס וואָלט געווען אינגאַנצן פעלערהאַפטיק קוקן אף די העלדן פון דעם אייגנאַרט נאָר ווי אף „ליבהאַבער" פון אַלטערטום, ווי אף טאַמעוואַטע קאָלעקציאָנערן—עמעס, אַזאַ ליב־האָבערישקײַט איז שוין רעאַקציאָנער, נאָר מיט דעם ווערט נאָך ניט אויסגעשעפּט דידאָזיקע זאַך. דאָ גייט ניט נאָר אין די שטימונגען, „סימפּאַטיעס", אין נעשאָמע־צושטאַנד און אנדע־רע סענטימענטן. דאָ האַנדלט זיך וועגן טאַט. צום אָנפאַנג איז געווען דער טאַט, דאָס „וואָרט" פון נאַציאָנאַל־דעמאָקראַטיזם, זייער אידעאָלאָגישער שלייער דאַרף אויסגעטײַטשט ווערן פונעם שטאַנדפּונקט פון זייערע טאַטן.

אַלזאָ, וואָס איז דער עמעסער מעהוס פון דעםווירקנדיקן מעכאַניזם פון דער אייגנאַרט־טעאָריע? ס'וואָלט זיך געקענט דוכטן, אַז די שטרענגע היטער פון דעם אייגנאַרט דאַרפן זײַן היציקע קעגנער פון אַלץ, וואָס איז פרעמד, וואָס איז ניט עכט ווײַסרוסיש. זאָל עס זײַן די אָדער יענע ווירקונג—רוסישע, פראַנצויזישע, ענגלישע אָדער פּוילישע—דאַרף זי אַלציינס אָפּגעוואָרפן ווערן, ווי אַ פרעמדע, ניט קײַן אייגנאַרטיקע. אָבער וואָס פאַר אַ ווינקל מע זאָל ניט נעמען אין דער אידעאָלאָגיע פון „זעלבסטשטענדיקײַט" און אייגנאַרט, וועלן מיר אומעטום זען איין כאַראַקטעריסטישן שטריך. דידאָזיקע אומאָפּהענגיקײַט און דער אייגנאַרט טרעטן אַרויס גאַנץ באַדינגלעך. זײ זײַנען פאַרשאַרפט נאָר אין איין זײַט.

די נאַציאָנאַל־דעמאָקראַטן וואַרפן זיך אָן מיט רעציכע אף אַלץ, וואָס דערמאָנט כאָטש אף אַ האָר וועגן רוסלאַנד. דער „קאַצאַפּ". דער „מאָסקאַל"—דאָס זײַנען די סאַמע פאַר־פלוכטע באַשעפענישן, דער גרעסטער זידל־וואָרט אין זייער לעקסיקאָן. דאָ דערגייט ביז די סאַמע קאָמישסטע קוריאָזן. די „רוסן" באַשולדיקט מען „אין די סאַמע גרעסטע אַווייִרעס. זיי—זעט איר—באַשולדיקט מען אין אַזאַ שרעקלעכן „פאַרברעכן" (אָ, ווי איז מיר). אַז זיי זײַנען ניט ריינע סלאַוויאַנער, אַז זיי האָבן צוגעמישט זייער ריינע, הייליקע סלאַוויאַ־נישע בלוט מיט פינישער—„טומע", קענען דען אַזוינע ריינע—עכט סלאַוויאַנישע ווײַסרוסן שאַדכענען זיך מיט די, וועלכע האָבן פאַרברודיקט זייער בלוט, צונויפמישנדיק זיך מיט „באַסורמאַנער"! צווישן דעם רוס און ווײַסרוס קען גאָרניט זײַן קיין געמיינזאַמעס. פון שטאַנדפּונקט פון אַנטראָפּאָלאָגיע,—לערנט דער נאַציאָנאַל־דעמאָקראַט מיט אַ „וויסנשאַפטלע־כער" מינע—זײַנען די ווײַסרוסן נענטער אפילע צו די איטאַליענער, איידער צו די רוסן.

און, צוגלײַך מיט דעם ווערט די אידעאָלאָגיע פון ריינער „ווײַסרוסישער עכטקײַט" אָפּ־געדרוקט אָן אַ זײַט, ווען ס'גייט אַ רייד וועגן דער פּוילישער קולטור, וועגן דער פּוילישער קעניגרײַך און ביכלאַל וועגן די ווירקונגען פון מײַרעוו.

דער ווינט פון מיזרעך—דאָס איז אַ פאַרסאַמטער סאַמום. דער ווינט פון מײַרעוו ברענגט מיט זיך מײַיִם־כײַיִם.

די ווערטער, וואָס האָבן אפילע אַ ווײַטע ענלעכקײַט צו דער רוסישער שפּראַך, ווערן אַרויסגעטריבן פון דער ווײַסרוסישער שפּראַך, אָבער דער פּוילישער וואָרט—ווערט פלײַסיק איינגעפלאַנצט. ריידן כאָטש וועגן דער קלענסטער ווירקונג פון דער רוסישער קולטור אף דער

ווײַסרוסישע. הייסט — לעסטערן, אָבער דערפאַר האַלט מען פאַר זייער נויטיק צו ריידן וועגן דעם אַלגעמיינעם היסטאָרישן גורל פון ווײַסרוסלאַנד און פּוילן, וועגן די ענגע קניפּלעך, וואָס האָבן זיי פאַרבונדן און פאַרבינדן. „עס זײַנען פאַרבליבן צוויי ריינע סלאַוויאַנישע מינן — דערקלערט דער נאַצדעם טשוושילאָוויטש — די פּאָליאַקן און ווײַסרוסן“. פונדאַנען איז שוין קלאָר, אַז די פּאָליאַקן און ווײַסרוסן (לייען די פּוילישע און ווײַסרוסישע בורזשואַזיע) דאַרפן לעבן אין שאָלעם און שאַלוע און צוזאַמען שאַפן „זייער געשיכטע“.

מיט וואָס דערקלערט זיך עס? מיט וואָס דערקלערט זיך אַזאַ מוירע פאַרן מיזרעך און אַזאַ גרויסע ליבע צו מײַרעוו? מיט וואָס דערקלערט זיך אַזאַ גינסטיקע ווירקונג פון מײַרעווודיקן קלימאַט?

ס'איז אינטערעסאַנט צו אונטערשטרײַכן די פאָלגנדיקע „אַנטדעקונג“ פון דער נאַצדעמישער מעדיצין, אַז וואָס נענטער צו דער מײַרעוו־גרענעץ, אַלץ קלענער איז די קינדערשע שטערבלעכקײַט. אָט ווי שרעקלעך עס ווירקט דער „מיזרעך“...

זוכט ניט קײַן ענטפער אין קלימאַט, אין די געאָגראַפישע גראַדוסן פון לענג און ברייט. ניט פון דער געאָגראַפיע שטאַמט דער ענטפער, נאָר פון דער פּאָליטיק. אין רוסלאַנד איז — רעספּ, אין פּוילן — פאַשיזם. אָט וואָס עס רופט אַרויס די ברענענדיקע אַנטיפּאַטיע און די פלאַמיקע ליבע. די זאַך איז ניט אין דער רוסישער קולטור און ניט אין דער פּוילישער. די זאַך איז אין דער סאָוועטישער קולטור און אין דער פאַשיסטישער. דער פּוילישער פּראָלעטאַריאַט און דאָס פּוילישע אַרבעטנדיקע פּויערטום איז פונקט אַזאַ טוינע די נאַצדעמען, ווי די רוסישע. די רוסישע בורזשואַזיע איז פונקט אַזאַ פרײַנט, ווי די פּוילישע. אונטער די אַלגעמיינע נעמען „רוסלאַנד“ און „פּוילן“ גייט אינדערעמעסן אַ רייד וועגן דעם הערשנדיקן קלאַס אין רעספּ און אין פּוילן, וועגן פּראָלעטאַריאַט און דער בורזשואַזיע.

וואָס פאַרן רוס איז ברייט, איז פאַרן ווײַסרוס אַ טויט — אַזוי זאָגט די נאַציאָנאַל־דעמאָקראַטישע „וויסנשאַפט“. דער טאָך פון דערדאָזיקער האַנאָכע איז אַזאַ: זאָלן די „רוסן“ (לייען: דער רוסישער פּראָלעטאַריאַט) האַלטן זיך בא דער סאָוועטן־מאַכט, אויב דאָס איז זיי ליב, און זיי (לייען: ווײַסרוסישע בורזשואַזיע, באַלעגופּנטום)· איז דאָס ניט ניכע, זי איז זיי אינגאַנצן שעדלעך.

די קרוין פון „אייגנאַרט“ איז אָף אַזאַ אויפן די פּאָליטישע אײַנשטעלונג אָף „באַפרײַען“ ווײַסרוסלאַנד פון דער סאָוועטן־מאַכט, אָף דער אינטערווענץ, אָף דער „ברידערלעכער“, „סלאַוויאַנישער“ הילף פון פּוילישן פאַשיזם.

דער כ' סטאַלין האָט אין זײַן פּאָרטראַג אפן 16־טן פּאַרטיי־צוזאַמענפאָר געגעבן אַן אויסשעפּנדיקן ענטפער אָף דער פראַגע, וווהין עס פירט די „שטרעבונג זיך אָפּצוזונדערן און פאַרצאַמען אין די ראַמען פון דער נאַציאָנאַלער שאָלעכץ“ — אַז זי — דידאָזיקע שטרעבונג שפּיגלט אין זיך אָפּ: „דעם אָפּנויג צום אָרטיקן נאַציאָנאַליזם, שפּיגלט אָפּ די אומצופרידנקײַט פון די אָפּלעבנדיקע קלאַסן, פון די פריִער אונטערדריקטע נאַציעס מיט דעם רעזשים פון פּראָלעטאַרישער דיקטאַטור, זייער שטרעבונג אָפּזונדערן זיך אין אַן אייגענער נאַציאָנאַלער מעלוכע און אײַנשטעלן דאָרט זייער קלאַסן־הערשאַפט“.

אָף אַזאַ אויפן דאַרף דער „אייגנאַרט“ אויסגעטײַטשט ווערן פריִער פאַר אַלץ; ניט ווי „ליבע צום אַלטערטום“, נאָר אין פּאָליטישן זין, אין מעלוכישן זין, אינעם זין פון דער קלאַסאָווער בורזשואַזער דיקטאַטור. און ווען לאַסטאָווסקי באַהויפּטעט, אַז „ווען ניט אונדזערע אַלטע שריפטן, וואָלט אין רוסלאַנד ניט געווען פּושקין“, — ווערט מיט דעם די פראַגע ניט אויסגעשעפּט. די מאַכלייקעס וועגן פּושקינס לירע, דער געזאַנג וועגן דעם, אַז „אונדזערע אַלטע שריפטן“ איז דער קוואַל פון דער גאַנצער קולטור — דאָס איז נאָר אַן אַוועטיורע צו לאַסטאָווסקיס סימפּאַניע. דידאָזיקע סימפּאַניע ווערט אויסגעפּילט ניט אָף לירעס, און אָף די אַלטע „דודעס“, נאָר טאַקע אָף די סאַמע מאָדערנסטע און

אמווייניקסטן אייגנארטיקע „אינסטרומענטן" פון די פראנצויזישע און פוילישע מילכאָמע־פארשווערונגען.

נאָר מיר וואָלטן געוואָלט באווייזן דעם איבערגאנג פון דער פלייטע צו די גאוביצעס — פון דער ליריק צו דער אינטערווענץ.

לאָמיר נעמען אזא, דאכט זיך, ארכיאקאדעמישע פראגע וועגן דעם, ווי אזוי די ווייסרוסן האָבן געהייסן מיט עטלעכע טויזנט יאר צוריק. די פראגע איז, דאכט זיך, א דורכויס לאנגווייליקע. און דאָך, וויפל ליידנשאפטלעכקייט, טעמפעראמענט, אקשאָנעס האָבן ארייגעלייגט די נאצדעמען אין דערדאָזיקער פראגע. ווו איז די סיבע פון דערדאָזיקער ליידנשאפטלעכקייט? מיסטאָמע ניט אין דער „גרויער פארגאנגענהייט", מיסטאָמע ליגן אונטערן צודעק פון ארכיוו־שטויב צאפלדיקע אקטועלע פראגן פון היינטיקן טאָג. און וואָס גייט דאָ? דער וואָרט „ב ע ל אָ ר ו ס י א" רופט ארויס בא די נאצדעמען א ווילדן קאעס. די פארטיידיקער פון „אלץ, וואָס איז עכט ווייסרוסיש", קענען אפילע ניט הערן דעמדאָזיקן נאָמען „בעלארוס". די זאך איז אין דעם, וואָס דער נאָמען „בעלארוס" אנטהאלט אין זיך דעם וואָרט — „רוס", וואָס איז אזוי פיינטלעך די נאצדעמען און דערמאָנט וועגן דער קרויוועשאפט מיט רוסלאנד. און אזוי ווי רוסלאנד שטעלט מיט זיך פאָר ניט קיין רוסישע אימפעריע, נאָר די רוסישע סאָציאליסטישע פעדעראטיווע סאָוועטישע רעפובליק — איז די סיבע פונעם דאָזיקן צאָרן אָנשוילעך קלאָר. דער קאמף קעגן דעם נאָמען „בעלארוסיא" — דאָס איז דער קאמף קעגן ס אָ וו ע ט ן־ווייסרוסלאנד. מיט רוסלאנד פון די קארסקעס און ראמזינער וואָלטן זיך די ווייסרוסישע נאצדעמען צונויפגערעדט זייער גיך, נאָר זיין אין פארבאנד מיט רספסר — רירט שוין בעעמעס אָן די „בלוטיקע אינטערעסן" פון די לאסטאָווסקיס און ליאָסיקס. דער וואָרט „בעלאָרוסיא" איז טכילעס פארביטן געוואָרן מיטן וואָרט „בעלאָרוטעניא" (Weisruthenien) דעמדאָזיקן אייגנארטיקן, עכט ווייסרוסישן וואָרט האָבן געלאָזן אין גאנג די „עכטע ווייסרוסן"... פון דייטשישן שטאב בייס דער דייטשישער אָקופאציע.

„אין דער ערשטער צייט נאָך דער אָקופאציע פון ווייסרוסלאנד האָבן די דייטשן געמאכט דעם אָנשטעל, אז זיי סימפאטיזירן דער ווייסרוסישער זאך. דער נאָמען „בעלארוס"... — דער נאָמען, וואָס איז ביז יענער צייט אומגעגאנגען אין דער דייטשישער שפראך און האָט געמאכט דעם איינדרוק, אז עס גייט א רייד וועגן געוויסע רוסן, און ניט וועגן א זעלבסטשטענדיקער נאציע, איז פארביטן געוואָרן. אין דער מעלוכע־שפראך — (אין די געשעפטלעכע געשפרעכן) איז איצט געברויכט געוואָרן דער אויסדרוק — Weisruthenien„ („Працы катэдры права" стр. 8, 1929)·

דערדאָזיקער אויסצוג איז נאָך מער ווערטפול צוליב דעם, וואָס ער דערווייזט דעם קוואל פון דידאָזיקע „לינגוויסטישע איבונגען". די דייטשישע קאָמאנדע האָט זיך, ווי באוווסט, מיט „וויסנשאפטלעכע" אויספאָרשונגען פון „אקאדעמישן" כאראקטער ניט פארנומען. יעדער טראָט אירער איז דיקטירט געווען דורך די אינטערעסן פונעם דייטשישן אימפעריאליזם. דאָס איז געווען יענע „וויסנשאפט", וואָס איז אונטערגעטראָגן געוואָרן אפן שפיץ פון שווערד.

נאָר אויך דער וואָרט „בעלארוטעניא" האָט זיך זיי אויסגעוויזן ניט גענוג „שטארק". די וויסנשאפט פראָגרעסירט דאָך... און וואצלאוו לאסטאָווסקי האָט דערפונדן א נייעם וואָרט — „קריוויטשי" און „קריוויא".

„דאָס סאמע וויכטיקסטע און דער ערשטער סימען — האָט געשריבן אין זיין עמיגראנטישן זשורנאלכעלע לאסטאָווסקי — איז אונדזער נאציאָנאלער נאָמען „קריוויטש", וואָס טיילט אויס די געשיכטע פון אונדזער פאָלק, ווי פון א באזונדערער נאציאָנאליטעט,.. האלטנדיק זיך בא דעם נאָמען „בעלארוס" קענען מיר ניט אָנהויבן אונדזער געשיכטע"... אלזאָ — די געשיכטע פון ווייסרוסלאנד דארף מען נאָך אָנהויבן, זי איז נאָך דערווייל ניט אָנגעהויבן

געוואָרן... דער ערשטער, וואָס וועט אָנהויבן די געשיכטע פון ווײַסרוסלאַנד, וועט, מיסטאָמע, זײַן מאַרשאַל פּילסודסקי.

און ווײַטער.

„ווען דער פאָלק סטאַרעט זיך אָפּזונדערן... אין דער שפּראַך, אין דער קונסט, אין דער אייגענע... איז וויכטיק דערמאָנען אים זײַן אייגענעם נאָמען, וואָס רעדט וועגן די בעסערע צײַטן פונעם לעבן פון אונדזער פאָלק מיט זײַנע פרײַע וועטשעס און באַרימטע קאַמפן פאַר זײַן אומאָפּהענגיקײַט (זײַטל 44 „Крывіч“—№ 10).

אונטער די „בעסערע צײַטן“ דאַרף מען פאַרשטיין דעם פינצטערן מיטלאַלטער; אונטער דער „פרײַהײַט“ דאַרף מען פאַרשטיין יענע טעג, ווען אין די פריצישע שטאַלן האָט מען פרײַ געשמיסן די פּויערים. אָט איז געווען אַ לעבעדיקע וועלט פאַר די הערן לאַסטאָווסקין—האַרגע ווע‍מען דו ווילסט. און דידאָזיקע „בעסערע צײַטן“ ווילן די נאַציאָנאַל־דעמאָקראַטן אומקערן.

לאַסטאָווסקי לאָזט זיך אַוועק אין „היסטאָרישע אויספאָרשונגען“—ווו האָבן געלעבט די דאָזיקע קריוויטשעס, ער שטעלט פּינקטלעך פעסט די גרענעצן, ווו זיי האָבן געלעבט. אָט זײַנען די קאָנטורן פון דער מיזרעכדיקער גרענעץ: „דער מיטל־שטראָם פון טײַך וואָראָנעזש ביז דער לעצטער טרעפט זיך צונויף מיט די צופלוסן פון די טײַכן אָקאַ און וואָלגאַ, און פונדאַנען ביז ווײַסער אָזערע“ („קריוויטש“—1925 י. נ. 10).

ווי איר זעט, דערגייען די גרענעצן פון „קריוויע“ אַזש ביז מאָסקווע. די פּרעטענזיעס באַגרענעצן זיך דאָ ניט מיט סמאָלענסטשינע, נאָר ציִען זיך אַ היבש ביסל ווײַטער.

מע דאַרף ניט זײַן אַזאַ גרויסער פּאָליטיקער, קדי צו פאַרשטיין דעם עמעסן זין פון דידאָזיקע „היסטאָרישע עקסקורסיעס“. דער פּאָליטישער ציל פון דידאָזיקע אויספאָרשונגען איז אָנשוילעך קלאָר, מע קען אים אָנטאַפּן מיט די הענט. עס גייט אַ רייד וועגן גרענעצן פון אַ קומענדיקער, אומאָפּהענגיקער פון דער פּראָלעטאַרישער דיקטאַטור, ווײַסרוסלאַנד די אונטערן סקיפּעטער פון פּאַן יוזעף פּילסודסקי. די פּוילישע אַרמיי קען זיך לאָזן אַף פּסטר. זאָל זי ניט מוירע האָבן, אַז „עמיצער“ וועט זי אָנרופן אָקופּאַנט. וואַצלאַוו לאַסטאָווסקי האָט שוין געגרייט פאַר איר אַ וויזע אַפן נאָמען פון דעם „באַפרײַער פון קריוויע“. די וויזע איז גילטיק אַזש ביז מאָסקווע. דער אימפּעריאַליזם פאַרופט זיך זייער אָפט אַף „היסטאָרישע רעכט“. דער פּוילישער אימפּעריאַליזם רוקט אַרויס דעם לאָזונג—די גרענעצן פון 1772 י. וואַצלאַוו לאַסטאָווסקי טוט דעם פּוילישן גענשטאַב אַ „קליינינקע טובֿה“, ער פאַרברייטערט די ראַמען פון דידאָזיקע גרענעצן און גיט אַרויס פּילסודסקין נאָך פולמאַכטן: אַ מאַנדאַט פון די קריוויטשער פאַר דער רײַזע ביז מאָסקווע. אָט דאָס איז דער טאָך פון דידאָזיקע געשפּרעכן וועגן די גרענעצן פון דער קאָלאָניזאַציע פון די קריוויטשער.

עמעס, לאַסטאָווסקי ווײַזט דאָרט אויך אָן די מײַרעוו־גרענעצן פון די קריוויטשער, נאָר דאָס איז שוין בעעמעס אַ ריין „אַקאַדעמישע“ פּראָבלעם. צו פּוילן שטעלט לאַסטאָווסקי ניט אַרויס קיין שום פאָדערונג. די ריטער פון אומאָפּהענגיקײַט האָבן בלויז איין ציל—אָפּרײַסן ווײַסרוסלאַנד פון פּסטר. אַף דעמדאָזיקן עטאַפּ זײַנען זיי „אומאָפּהענגיקע“, נאָר נאָך דעם ערשטן טייל פון דערדאָזיקער „פּיעסע“ פאָלגט דער צווייטער—דאָס פאַרייניקן ווײַסרוסלאַנד צו פּוילן. דאָ האָבן די נאַצדעמען בעקיוון פאַרגעסן וועגן זייער „אומאָפּהענגיקער“ פּראָגראַם.

„מיר האָט זיך געדוכט, אַז קלאַפּן פּוילן, הייסט—אונטערהאַקן דעם צווײַג, אַף וועלכן עס איז געהאַנגען אונדזער אידעאַל פון אַ זעלבשטענדיקער ווײַסרוסלאַנד. די מאַפּאָלע פון דער פּוילישער מעלוכישקײַט—איז די מאַפּאָלע פון אונדזער אידעאַל“.

ליאָסיק דערקלערט גאַנץ גענוי, ווי אַזוי עס האָבן געדאַרפט פאַרווירקלעכט ווערן דידאָזיקע „אידעאַלן“.

„אונדזערע האָפענונגען אַראָפּצוואַרפן די סאָוועטנמאַכט האָבן מיר אַרופגעלייגט אַף דער מילכאָמע מיט פּוילן, אַף דער אינטערווענץ, און דערפאַר האָבן מיר אין דער לעצטער

צײַט געהאָפּט אױף די פּױערישע (לײען באַלעגופּישע) אופשטאנדן אין צוזאמענהאנג מיטן פאנאנדערקולאקעװען און מיט די עקאָנאָמישע שװעריקײַטן".

און אין נאָמען פון װאָס האָט דאָס געזאָלט פּאָרקומען: װעלכע אידעאלן דיקטירן די דיזיקע אײַנשטעלונג? אָט זײַנען זײ, די אײדעלע געפילן, די הערלעכע מאָטיװן...

„ס'האָט זיך אָנגעהױבן א מאָביליזאציע פון די נאציאָנאליסטישע קױכעס אונטער דער פאָן פון שאפן א װײסרוסישע רעפּובליק, אונטער דער פאָן פון פארטײדיקן דעם װײַסרוסישן אײגנארט אין דער שפּראך, קולטור, און אינדערעמעסן פאַר א געװײנלעכער באַלעבאַטישער אָרדענונג, פאר א שטיבעלע מיט בלימעלעך, פאר א בורזשואזן סײדער".

ליאָסיק האָט ניט דערעדט ביזן סאָף. ניט פאר הײַזלעך האָבן זײ געקעמפט, נאָר פאר הײַזער—פאר פאבריקן, זאװאָדן אין די הענט פון דער בורזשואזיע.

* * *

מיר דארפן װידער מאכן א באמערקונג: אפילע דער „אנטירוסיזם" פון די נאציאָנאלדעמאָקראטן איז אויך זײער און זײער א באדינגלעכער. זײ שרײַען װעגן „קאצאפישן גװאלדטאט" בלויז דערפאר, װאָס אין רוסלאנד געהערט די דיקטאטור דעם ארבעטער־קלאס און די רעגירונג איז אן ארבעטער־פױערישע.

אָ, װען די רוסישע בורזשואזע אינטעליגענץ װאָלט אראָפּגעװאָרפן די סאָװעטן־מאכט, אָ, װען ראמזין װאָלט זיך געשטעלט אין דער שפּיץ פון „הײליקער ראסײא"—דאן װאָלט די רוסישע שפּראך געװאָרן „א מעכטיקע, געזונטע, רײַכע, פרעכטיקע". אך, טרוימען, טרוימען, װוהין זײַט איר פארפלױגן.

לאסטאָװסקי האָט אין דער הינזיכט געגעבן די „רוסן" א טנאי־אמניסטיע. דער טאָך פון דערדאָזיקער אמניסטיע איז אזױ: װארפט אראָפּ די סאָװעטן־מאכט. זאָגט, אז צװישן אײַך און דער סאָװעטן־מאכט איז ניטאָ קײן מאגאמאסע, „באפרײַט זיך" פון איר, און איר... װעט װידער װערן רײנע סלאװיאנער.

„דער באָלשעװיסטישער' אופרײַס איז ניט געװען קײן גײַסטיקע שאפונג פון גרױס־רוסישן פאָלק, ער איז ניט געװען קײן אופרײַס פון דער רוסישער נאציאָנאלער אינטעליגענץ"...

לאסטאָװסקי „דערװײַזט" דעמדאָזיקן טעזיס: „װען די באָלשעװיקעס האָבן שױן געזיגט און געמאכט זײער ערשטע רעגירונג... איז געװאָרן אזא פאנאנדערטײלונג: די אָנפירונג מיט דער אױסעראָרדנטלעכער קאָמיסיע האָט גענומען דער װילנער פּאָליאק דזשערזשינסקי, מיט דעם קאָמיסאריאט פון אױסלענדישע און מיליטערישע ענינאָנים—דער זשיד טראָצקי, מיט דעם בילדונג־קאָמיסאריאט—דער אוקראינער לונאטשארסקי, די אָנפירונג מיטן 3־טן אינטערנאציאָנאל—דער זשיד זינאָװיעװ, און דער פאָרזיצער איז געװען לענין— א רוס, נאָר פון טאָטערישער אָפּשטאמונג".

איז אָט, זאָלן „דידאָזיקע רוסן" זאָגן פאר אלעמען, זאָלן זײ זאָגן, אז דער באָלשעװיזם איז פרעמד דעם „רוסישן גײַסט", אן אָנגעטראָגענע, זשידיש־לעטיש־כינעזישער פּראָדוקט— זאָלן זײ עס זאָגן, און דער „רוסישער גײַסט" װעט װידער באקומען זײַן טיקן.

„מיט די עכט רוסישע", מיט די רוסישע שאָװיניסטן איז בא די לאסטאָװסקעס קימאט ניטאָ קײן שטרײַטן. אלנפאלס, אין פארגלײַך מיט די אלגעמײנע אופגאבעס װערן בלײַך נענע קלײנע סטירעס, װאָס זײנען פאראן. די לאסטאָװסקעס, ליאָסיקס א. א. װ. זײַנען אומאָפּהענגיקע, בלויז לויטן אדרעס פון סאָװעטן־רוסלאנד. פון דעם בורזשואזן רוסלאנד װילן זײ ניט קײן אומאָפּהענגיקײַט. „די װײסרוסישע אינטעליגענץ—האָט זיך אָפן מודע געװען ליאָסיק—װעלכע האָט ארױסגעװאָרפן אין רוסלאנד בײס די באָלשעװיקעס דעם לאָזונג פון א אומאָפּהענגיקער װײַסרוסלאנד—האָבן אין אָנהױב רעװאָלוציע פאר קערענסקען און דער גרינדונג־פארזאמלונג געשטרײַט נאָר פאר א פּאָשעטער אױטאָנאָמער װײַס־רוסלאנד".

דאָס מוז מען אונטערשטרײַכן, יעדן זאָל ווערן קלאָר, אז דער גרויס־מעלוכישער רוסי־
שער שאָוויניזם וואַרפט ניט אָפּ דעם ווײַסרוסישן נאַציאָנאַל־דעמאָקראַטיזם; דער ווײַסרו־
סישער נאַציאָנאַל־דעמאָקראַטיזם וואַרפט ניט אָפּ דעם גרויסמעלוכישן רוסישן שאָוויניזם;
ניט נאָר זיי שליסן איינער דעם אנדערן ניט אויס, נאָר פאַרקערט, זיי אונטערשטיצן איי־
נער דעם אנדערן און בלאָקירן זיך. דער שטאַנדפּונקט, אז דער ווײַסרוסישער נאַציאָנאַל־
דעמאָקראַט איז א פאַרביסענער סוינע פון גרויסמעלוכישן רוסישן שאָוויניסט, איז א טיף
פעלערהאַפטער און אנטידיאַלעקטישער און פּאָליטיש־שעדלעכער. מע טאָר זיך ניט פאָר־
שטעלן די זאַך אזוי, אז אין איין קעשענע פון איינעם א מענטשן ליגט דער ווײַסרוסישער
נאַציאָנאַל־דעמאָקראַטיזם, און אין דער צווייטער—דער גרויסמעלוכישער רוסישער שאָווי־
ניזם. דער אונטערשייד צווישן זיי נעמט ניט אראָפּ און לייקנט ניט זייער איינהייטלעכקייט.
אָט האָט דאָך געזוכט נעקראַשעוויטש שטיצע בא קאַרסקען, קאַרסקי בא נעקראַשעוויטשן,
ראַמזין בא יעפרעמאָוון און יעפרעמאָוו בא ראַמזינען.

קעמפנדיק מיט דעם גרויסמעלוכישן רוסישן שאָוויניזם, דערלאַנגען מיר דערמיט א קלאַפּ
אויך דעם ווײַסרוסישן נאַציאָנאַל־דעמאָקראַטיזם, קעמפנדיק מיט דעם ווײַסרוסישן נאַציאָנאַל־
דעמאָקראַטיזם, דערלאַנגען מיר דערמיט גופא א קלאַפּ אויך איבער דעם גרויסמעלוכישן
רוסישן שאָוויניזם.

אַלע נאַציאָנאַליזמען, שאָוויניזמען—זײַנען רינגען פון איין קייט;—זייער נאָמען איז—די
פּרוּוון צו רעסטאַווירן די קאַפּיטאַליסטישע אָרדענונג. סײַ די ראַמזינער, סײַ די קראַסקאָוו־
סקעס האָבן געשטרעבט צו איינס! „אָרגאַניזירן די עקאָנאָמישע באַציונגען אפן פּרינציפּ פון
„פרײַער און ניט אָפּטיילבארער“ פּריוואַט־אייגנטום (אף ערד, אונטערנעמונגען, באַוועגלעכן
און ניט באַוועגלעכן פאַרמעגן). דערבײַ שפּילט דער גרויסמעלוכישער רוסישער שאָוויניזם,
וואָס איז אומיטלבאַר פאַרבונדן מיט די ראַבושינסקעס, דעניסאָווס און נאָבעלס, מיט די „לע־
וויאָסנס“ פון רוסישן קאַפּיטאַל, די ערשטע פידל אין קאָנצערט פון די קאָנטער־רעוואָליוציאָ־
נערע קויכעס אף דער טעריטאָריע פון פ.ס.ס.ר. דער גרויסמעלוכישער רוסישער שאָוויניזם
שטעלט מיט זיך פאָר דעריבער די הויפּט־געפאַר אף דעם געגעבענעם עטאַפּ. די לאַס־
טאָווסקעס אין פאַרבאַנד מיט די ראַמזינער—אָט דידאָזיקע פאָרמול דעקט אוף מיט דער
גענוגנדיקער קלאָרקייט די אַלגעמיינע אינטערעסן און די פאַרבינדונג צווישן דעם ווײַסרו־
סישן און גרויסמעלוכישן רוסישן שאָוויניזם“. אין דעמזעלבן אָרקעסטער גייען אַרײַן די
„מוזיקאַנטן“ פון יידישן און פּוילישן שאָוויניזמען. זיי אַלע צוזאַמען גרייטן די אינטערווענץ.

דער כאַבאַרניק־ווירטואָז, דער שעדיקער סיטנין, האָט וועגן זיך געמאָלדן אפן געריכט,
אז ער איז א טיף־נאַציאָנאַלער עכטער רוס, וואָס ווייטיקט פאַר דער „נאַציאָנאַלער זאַך“.
ער איז—א פּאַטריאָט. די אינטערעסן פון ראַבושינסקי און קאָנאָוואַלאָוו זײַנען אין זײַן
אופפאַסונג די אינטערעסן פון רוסלאַנד. ראַמזין, דער פּראָפעסאָר פון שעדיקונג, איז אויך
א פּאַטריאָט. דאָס האָט ער אין „נאָמען פון רוסלאַנד“ געגרייט זיך אָפּגעבן אָדעס פאַר רו־
מעניע, אוקראַינע און ווײַסרוסלאַנד—פאַר פּוילן, קאַווקאַז—פאַר פראַנקרײַך. דער „טרײַער זון
פון אוקראַינע“, יעפרעמאָוו איז געווען אף קעסט באַם פּוילישן גענשטאַב. דער יידישער נאַציאָ־
נאַליסט קראַסני איז געווען „מיניסטער“ בא פּעטליורען. ער איז בעעמעס געווען א „קעמ־
פער פאַרן יידישן גײַסט“. העלפנדיק אקטיוו די הײַדאַמאַקעס אויסקוילענען צענדליקער
טויזנטער יידישע אַרבעטנדיקע, האָט ער „באַפרײַט“ דעם יידישן גײַסט פון כיימער... די
ווײַסרוסישע נאַציאָנאַל־דעמאָקראַטן האָבן געזוכט דעם „ווײַסרוסישן גײַסט“ אין... דער פּוי־
לישער דעפענזיווע,—די עמבלעם פון פרײַהײַט אין פּילסודסקעס פּאָליציישן שטיוול.

דער קאַמף קעגן דעם ווײַסרוסישן נאַציאָנאַל־דעמאָקראַטיזם קען ניט ווערן אָפּגעטיילט
פונעם קאַמף קעגן דער הויפּט־געפאַר—דעם גרויסמעלוכישן רוסישן שאָוויניזם, פונעם קאַמף
קעגן יידישן און פּוילישן שאָוויניזמען.

דער קאמף קעגן ווײַסרוסישן נאציאָנאל־דעמאָקראטיזם שליסט ניט אויס, נאָר, פאַרקערט, ער שליסט אײַן אין זיך די ווײַטערדיקע ארבעט פון אנטוויקלען די ווײַסרוסישע קולטור, די נאציאָנאלע לויט דער פאָרם און סאָציאַליסטישע לויטן אינהאלט. דער, וואָס פארשטייט עס ניט, יענער שטעלט זיך אף די פאָזיציעס פון גרויסמעלוכישן רוסישן שאָוויניזם, אף די פאָזיציעס פון א פארבינדעטן פונעם ווײַסרוסישן נאציאָנאל־דעמאָקראטיזם. די פראגע וועגן דער ווײַטערדיקער ווײַסרוסיזאציע—איז א פראגע פון קלאסן־קאמף. דער פראָלעטאריאט אין דער שפיץ פון דער קולטור־בויונג—אָט דאָס איז אונדזער לאָזונג. דערדאָזיקער לאָזונג קען פארווירקלעכט ווערן בא דער פארשטארקטער ארבעט פון דער ווייסרוסיזאציע.

אזא איז די „דיאַלעקטיק" פון דער געשיכטע. דער פראָלעטאריאט, וואָס איז סיף אינטערנאציאָנאליסטיש, דער קלאס, וואָס פירט צום צוזאמענגוס פון די ארבעטנדיקע פון אלע נאציאָנאליטעטן—דערדאָזיקער קלאס גיט די מאקסימאלע מעגלעכקייט און שטיצע אין דער זאך פון אנטוויקלען די נאציאָנאלע קולטורן. די בורזשואזע נאציאָנאליסטן פונעם מין ליאָסיק, לאסטאָווסקי און ראמזין, די העלדן פון „זומאָפהענגיקייט" זײַנען פעיק פארקויפן און פאראטן אלץ, אפילע יענע „נאציאָנאלע" אינטערעסן, מיט וועלכע זיי שווערן זיך דרײַ מאָל א טאָג. זיי גלויבן נאָר אין איין אידעאל—אין קאפיטאל.

* * *

די ווײַסרוסישע נאצדעמען האָבן געהאט א פארבינדעטן אין דער פערזאָן פון די נאציאָנאל־אָפּאָרטוניסטן. פונקט אזוי ווי די גראָמאנער און קאנדראטיעווער האָבן געפונען דעם רופּאָר פון זייערע „אידייען" אין פערזאָן פון די רעכטע אָפּאָרטוניסטן—פונקט אזוי האָט אויך דער ווײַסרוסישער נאציאָנאל־דעמאָקראטיזם געהאט זײַן אבענטור.

די נאציאָנאל־אָפּאָרטוניסטן האָבן געדארפט „הערלעך מאכן" די אידייען פון די נאצדעמען, צוגעבן זיי א מער „אָנשטענדיקן" אויסזען, אויסקליידן זייערע געדאנקען אין דער מאָדערנער פראזעאָלאָגיע.

דער ווײַסרוסישער פאָלק איז דערפאר אן „אויסדערוויילטער", וואָס ער איז—„א ריין סלאוויאנישער"—אזוי האָבן גערעדט די קארפן־קעפ פון נאציאָנאל־דעמאָקראטיזם.

דער ווײַסרוסישער פאָלק איז אן אויסדערוויילטער דערפאר, וואָס ער באשטייט דורכויס פון ארבעטנדיקע. בא אונדז איז—גאָט צו דאנקען—קיין עקספּלואטאטאָרן ניטאָ. אזוי „פוצן צו" די נאציאָנאל־אָפּאָרטוניסטן די געדאנקען פון זייערע קאָלעגן.

קאסטוס קאלינאָווסקי איז א נאציאָנאלער העלד—אזוי האָט געזאָגט דער נאצדעם.

קאסטוס קאלינאָווסקי—איז א הונדערטפּראָצענטיקער רעוואָליוציאָנער, לענינס א פאָרגענגער—אזוי האָט „איבערזעצט" דער נאציאָנאל־אָפּאָרטוניסט אף דעם „מאָדערנעם שטייגער".

דער רעצעפּט פונעם נאציאָנאל־אָפּאָרטוניסט איז זייער א פּאָשעטער: נעם די אלגעמיינע „טעאָריע" פון נאציאָנאל־דעמאָקראטיזם, מיש אומעטום צו אזוינע ווערטער, ווי „ארבעטנדיקע", „אונטערדריקטע מאסן" א. א. ו. א. ד. ג.—און דער מײַכל איז א פארטיקער.

מיט דעמדאָזיקן ווערטער־זנוס האָבן די נאציאָנאל־אָפּאָרטוניסטן געשטעלט פאר זיך איין ציל: דערווײַזן די איינהײַטלעכקײַט פון נאציאָנאלן פראָנט, אנטקעגנשטעלנדיק אים דעם איינהײַטלעכן קלאסן־פראָנט פון פראָלעטאריאט. די נאציאָנאל־אָפּאָרטוניסטן האָבן אויסגעפוצט מיט רויטע בענדלעך ניט נאָר אלע אידייען פון דער נאצדעמישער קאָנטר־רעוואָליוציע, נאָר אויך פערסאָנעל זייערע פירער. וועגן ליאָסיקן רופט זיך אָפּ איגנאטאָווסקי אין זײַן לערנבוך פון דער ווײַסרוסישער געשיכטע, ווי וועגן א מענטשן, וואָס האָט געליטן פאר זײַן איבערגעגעבנקײַט די „אונטערדריקטע מאסן". ער טוט אָן ליאָסיקן דעם אָרעאָל פון

א קעמפער פארן... ארבעטנדיקן פויערטום, מיט דעמדאָזיקן פאספּאָרט איז ליאָסיק פּאָרגע־שטעלט געוואָרן יעדן שילער פון דער 7־יאָריקער שול...

די נאַציאָנאַל־אָפּאָרטוניסטן האָבן זיך צונויפגעשלאָסן מיטן נאַציאָנאַל־דעמאָקראַטיזם. פון דער קאַפּיטוליאַציע, פונעם אָפּגעבן די פּאָזיציעס פון פּראָלעטאַריאַט, זײַנען זיי אינגאנצן אריבערגעגאנגען אף דער פּלאַטפאָרם פון דער בורזשואַזיע, און פונדאָרט באַשאָסן די דיק־טאַטור פון פּראָלעטאַריאַט.

דער קאַמף מיטן נאַציאָנאַל־דעמאָקראַטיזם איז אין דער ערשטער ריי דער קאַמף קעגן זײַן אַגענטור—קעגן די נאַציאָנאַל־אָפּאָרטוניסטן.

---

ם. בלכער.

# פוילן אף די וועגן פון פאשיזם.

(נאָך די וואלן אין סיים און סענאט).

דער אלוועלטלעכער עקאָנאָמישער קריזיס, וועלכער האָט ארויסגעוויזן די גאנצע צווייפל־האפטיקייט פון דער אזוי־גערופענער סטאביליזאציע פונעם נאָכמילכאָמעדיקן קאפיטאליזם, מאכט כּאָרעוו אין מעשעך פון 2 יאָר די ווירטשאפט פון אמעריקע, אייראָפּע און אזיע. ס׳ווערט פארקלענערט אומעטום די פּראָדוקציע, ס׳ווערן איבעריק די ארבעט־הענט, ס׳וואקסט די אָרעמקייט און נויט פון די ברייטע מאסן.

און אין דעם באזונדערס שארפן כאראקטער, וואָס ס׳האָט אָנגענומען דער אלוועלטלעכער עקאָנאָמישער קריזיס, וואָס פילט זיך זייער שטארק אין פוילן, ליגן די סיבעס פון די לעצטע פּאָליטישע געשעענישן אין לאנד (דאָס פאנאנדערלאָזן דעם סיים, די שטראָף־עקספעדיציע אין מערעוו־אוקראינע און מערעוו־ווייסרוסלאנד, די ברוטאלע וואל־קאמפאניע אין סיים א.א.וו.). די עגאָיסטישע און אויסשליסלעך קורצזיכטיקע שאָוויניסטיש־אימפעריא־ליסטישע פּאָליטיק פון דער בורזשואזיע, וואָס געפינט זיך שוין 11 יאָר בא דער מאכט, און, ענדלעך, דער באנקראָט פון דער עקאָנאָמישער פּאָליטיק פון דער פּילסודסקישער קליקע — דאָס אלץ האָט באזונדערס פארערגערט די לאגע פון אונדזער נאָענטסטן אימפעריאליסטישן שכן. צוליב דער שוואכער קאָנקורענץ־פעיקייט פון דער אינדוסטריע און פון דער לאנד־ווירטשאפט, צוליב דער גוואלדיקער ארבעטלאָזיקייט אין שטאָט און איבערבאפעלקערונג אין דאָרף, זיינען באדייטנדיק אויסגעוואקסן די קלאסן־קעגנזאצן צווישן דעם פאשיזם און דעם רעוואָליוציאָנערן אנטיפאשיסטישן לאגער, און ס׳האָבן זיך אויך פארשארפט די סטירעס אין די רייען פון די פאשיסטישע קויכעס גופע.

קעדיי צו פארשטארקן דעם פאשיסטישן רעזשים, האָט פּילסודסקי פאנאנדערגעלאָזן דעם אלטן סיים און האָט באשטימט נייע וואלן, ווייל נאָר מיט דער הילף פון אן אָפענער דיק־טאטור גלויבט פּילסודסקי צו „ראטעווען״ פוילן פון דער סאָציאלער רעוואָליוציע.

## דער אלטער סיים און די וואל־קאמפאניע.

דער אלטער סיים, אין וועלכן די פּילסודסקיסטן האָבן געהאט נאָר א דריטל מאנדאטן, פלעגט אָפט ארויסרופן די גרעסטע אומצופרידנקייט פון דעם פאשיסטישן מארשאל, כאָטש דערדאָזיקער סיים פלעגט ניט שטערן דעם דיקטאטאָר דורכצופירן די פאשיסטישע געזעצן און ניט אָפּזאָגן אים אין געלט אף צו פארשטארקן די באוואָפענונג און אויך געהאָלפן אים אין זיין רעפּרעסיע־פּאָליטיק קעגן די ארבעטנדיקע און נאצמינדערהייטן. פּילסודסקי וואָלט ניט קיין זידלערייען אפן אדרעס פון דער קאָנסטיטוציע, סיים און באזונדערע סיים־פראקציעס. און פון ווערטער איז דער דיקטאטאָר אריבערגעגאנגען גיך צו מייסים.

דער הויפט־קלאפ פון די פאשיסטן איז קודעמקאָל געווענדעט קעגן דער קאָמוניסטישער פראקציע, וועלכע פלעגט מוטיק און דרייסט דעמאסקירן די רויבערישע פּאָליטיק פון דעם מארשאלס קליקע און די אינטענסיווע מילכאָמע־צוגרייטונגען פון דעם פּוילישן גענעראל־שטאב.

די פראקציע איז פולשטענדיק צעגראָמירט געוואָרן, באזונדערע דעפוטאטן, באשולדיקטע
אין „מעלוכע־פאראט״, זײַנען ארײַנגעזעצט געוואָרן אין די טפיסעס. די פאשיסטן, פאר־
שטייט זיך, קאָנען ניט דולדן די רעוואָליוציאָנערע קריטיק פון זייערע פינצטערע מײַסים,
וואָס האָט זיך געלאָזט הערן פון דער סיים־טריבונע.

גאנץ אנדערש איז אָבער געווען מיט דער „אָפּאָזיציע״ פון דער „גאראָדאָווער דעמאָ־
קראטיע״ (ענדעקעס) און דעם אזוי־גערופענעם צענטרא־לינקן בלאָק. דער „בונט אף די
קני״ פון דידאָזיקע סיים־פראקציעס איז געווען פאר פילסודסקין ניט מער, ווי דאָס בײַסן
פון א פליג, וואָס פלעגט אים באומרויִקן, אָבער דאָך ניט אָפּהאלטן פון צו פארווירקלעכן
אין לעבן זײַנע פּראָיעקטן און פלענער.

די ענדעקעס, וועלכע זײַנען פון יאָרן־לאנג דער פּאָליטישער אנטיפּאָד פון דעם העלד
פון דער מײַ־איבערקערעניש, זײַנען שטארק ברוגעז, ווײַל מע האָט זיי מיט 4 יאָר צוריק
מיט גוואלד אָפּגעשטויסן פון דער מאכט.

זיי, דער רעאקציאָנערסטער אָטריאד פון דער פּוילישער בורזשואזיע, זײַנען אָבער אינ־
גאנצן מיט פּילסודסקין אין דער פראגע פון פארשטארקן דעם פאשיסטישן דרוק אין לאנד,
זיי שטימען מיט ביידע הענט פאר די מיטלען פון ווײַסן טעראָר קעגן דער רעוו. ארבעטער־
און פויערים־באוועגונג, זיי זײַנען אויך פולקום מאסקים מיט די עקספּלואטאטאָרישע און
רויבעריש־פאשיסטישע געזעצן, וואָס זיינען געווענדעט קעגן די ברייטע ארבעטער־ און פּוי־
ערים־מאסן. זיי פּרעטענדירן אָבער אף די רעכט פון דעם „איינציקן פאָרשטייער״ פון דעם
פּוילישן גרויס־קאפּיטאל, וואָס האָט אין ווערסאל זיך דערוואָרבן באזונדערס גרויסע פאר־
דינסטן פאר דעם בורזשואזן פּוילן. זיי זײַנען אומצופרידן מיט דער „פעדעראליסטישער״
קאָנצעפּציע פון דער פּילסודסקישער אויסערלעכער פּאָליטיק, פארשארפנדיק דעם קאמף
קעגן דער „דײַטשישער געפאר״. דעריבער זײַנען מעגלעך געווען אזוינע ארויסטרעטונגען,
ווי דמאָווסקיס, לעמאָשל, וועגן דעם אויסלענדישן „קאָמיוואָיאזשאָר״, וואָס קלײַבט זיך
מיט די הענט פון פּוילן צו צעטיילן דעם סאָוועטן־פארבאנד.

די ענדעקעס, וועלכע האָבן געוואָרפן דעם לאָזונג „פּוילן נאָר פאר פּאָליאקן״, דולדן
אויך ניט די פשאָרעמאכערישע פּאָליטיק פון פּילסודסקין בענוגייע דער בורזשואזיע פון די
נאצ. מינדערהײַטן, וועלכע ער שטרעבט אריבערצוציִען אף זײַן זײַט מיט אייניקע אומבא־
דײַטנדיקע האנאָכעס אפן ווירטשאפטלעכן און קולטורעלן געביט. זייער פּראָגראם איז די
אומבאראכמאָנעסדיקע אסימילאציע פון די „קרעסן״, די פולשטענדיקע פּאָלאָניזאציע פון
די ווײַסרוסן, ייִדן און אוקראַיִנער, דעריבער אטאקירן זיי אָפּט די „פעדעראליסטישע״ פּאָ־
ליטיקער אף דעמדאָזיקן פראָנט. און די פּילסודטשיקעס האָבן באשלאָסן באדײַטנדיק פאר־
קלענערן דעם ספּעציפישן געוויכט פון דידאָזיקע אומגעווונטשענע קריטיקער אין דעם קומענ־
דיקן סיים, אויב ס׳איז ניט מעגלעך אינגאנצן פּאָטער צו ווערן פון דעם ענדעקישן קעגנער.

דער צענטרא־לינקער בלאָק, דער מעשונעדיקער קאָנגלאָמעראט פון פּסעוודאָ־ארבעטער־
און פּסעוודאָ־פּויערישע פארטייען (פּ.פּ.ס., נ.פּ.ר., פּיאסט, „וויזוואָלעניע״ און דמאָווסקיס
גרופּע), דער בונד פון נעכטיקע פארביסענע פײַנט און הײַנטיקע פרײַנט, האָט געהאט זײַנע
באזונדערע סיבעס, וואָס האָבן אים געשטויסן אריבערצוגיין אין אָפּאָזיציע צו פּילסודסקיס
רעגירונג.

דער „דעמאָקראטישער״ מארשאל, ווען זיי האָבן אקטיוו מיטגעהאָלפן אין די בלוטיקע
טעג פון דער מײַ־איבערקערעניש, האָט אפמאָרגן נאָך דער „מאָראלישער רעוואָליוציע״
אויסגעצויגן פרײַנטלעך זײַן האנט דער פריצישער אריסטאָקראטיע און האָט געשוואָרן
טרײַהײַט די אינטערעסן פון „לעוויאטאן״. דער קלוימערשט „פארביסענער קעמפער קעגן
דער ענדעקיש־פיאסטישער רעאקציע״ האָט זיך ארויסגעוויזן, ווי אן איבערגעגעבענער פאר־
טיידיקער פון דעם פעאָדאלן גוט־באזיץ און פון דעם פאבריקאנט.

די קליינבירגערלעכע פארטייען הויבן אָן מורמלען וועגן דעמאָקראטיזם און קאָנסטיטוציע, וואָס ווערן געטראָטן מיט די פיס פון דעם פאשיסטישן מארשאל און זײַנע אָנהענגער. מוזנדיק זיך רעכענען מיט דער אומצופרידנקייט פון די מאסן, וואָס זײַנען אונטערגעוואָרפן דעם ווילקיר פון די עקספלואטאטאָרן, הויבן אויף די פ.פ.ס. און אנד. א וואַצאַקר וועגן דער „גוואלדיקער פאָליטישער שווינדלערײַ" פון דער מײַ־איבערקערעניש. פילסודסקי האָט דאָך געשאפן די יאוואָראָווסטשינע, וואָס האָט צעשפּאָלטן די רייען פון פ.פ.ס., ער רײַסט אָפּ טאָג־טעגלעך פיל אָנהענגער פון „פיאסט" און „וויזוואָלעניע" א.א.וו.

דער דיקטאטאָר פון פוילן קען גוט דידאָזיקע „ריטערס" „פון דעמאָקראטיע און פארלאמענטאריזם", וועלכע ווילן ניט און קאָנען ניט פארטיידיקן די אינטערעסן פון ארבעטערקלאס און פויערטום, אין נאָמען פון וועלכע זיי טרעטן ארויס.

דער עמעסער פארצעף פון דידאָזיקע סאָצ.־פארעטער ווערט אומבאראכמאָנעסדיק דעמאסקירט טאָג־טעגלעך מיצאד דער פוילישער קאָמפארטיי, קעגן וועלכער די פ.פ.ס. און אנד. פארטייען פון צענטרא־לינקן בלאָק קעמפן האנט בא האנט מיט די פאשיסטן.

זייער שענדלעכע אופירונג בייס די גרעסטע שלאכטן פון רעוו. פראָלעטאריאט און פויערטום פאר די לעצטע יאָרן (לאָדז, דאָמבראָווע, די קאמף־ארויסטרעטונגען פון מײַרעווער־אוקראַינע און מײַרעווער־ווײַסרוסלאנד) זאָגט איידעס וועגן דעם, אז די סאָציאַלע רעוואָליוציע שרעקט דידאָזיקע „אָפּאָזיציע" ניט ווייניקער, ווי פילסודסקיס הענקער. כאראקטעריסטיש אין דעם זין איז דער בריוו, וואָס דער דורכגעטריבענער פשאָרעמאכער און פירער פון פ.פ.ס. דאשינסקי האָט צוגעשיקט דעם פוילישן פרעזידענט. דאָרט געפינט מען, לעמאָשל, אזוינע ווערטער: „א ריי דערשײַנונגען ווײַזן אָן אף דעם, אז פוילן געפינט זיך אפן ראנד פון אָפּגרונט און קאָן זיך ארויפקײַקלען אין טהאָם פון אנארכיע. די מעטאָדן, וואָס ווערן פראקטיקירט פאר די לעצטע יאָרן און וועלכע האָבן דערפירט דעם 14־טן סעפטיאבער ביז א בלוט־פארגיסונג, זײַנען אימשטאנד צו דערפירן, פריִער אָדער שפּעטער, דאָס לאנד ביז אופטרייסלונגען. דידאָזיקע מעטאָדן בינדן פאנאנדער די צעשטערונג־קויכעס, ניט ארויסברענגענדיק אָנשטאָט דעם קיין שעפערישע קראפט".

און דאשינסקי שרײַבט ווײַטער: „הער פרעזידענט, מיר זײַנען אין איין עלטער, און ווייסן ביידע גוט ניט נאָר פון דער היסטאָרישער ליטעראטור, אָבער אויך פון דער אייגענער דערפארונג, אז דער ווילן פון פאָלק וועט פריִער אָדער שפּעטער דורכשלאָגן זיך א וועג אין פאָרמען, אויסערליש געפערלעכע פאר דער מעלוכע, ווען ער געפינט ניט דעם אויסדריק אין זײַן עמעסער פאָרשטייערשאפט.

„און צי קען מען שטויסן פוילן, דידאָזיקע יונגע מעלוכע, אף דעמדאזיקן וועג?... הײַנט קען מען נאָך געפינען א שעפערישן און פרידלעכן אויסוועג. אויב דערדאָזיקער אויסוועג וועט ניט אויסגענוצט ווערן, וועלן אונדז פארשילטן די קומענדיקע דורעס".

פון דידאָזיקע שורעס קוקט בוילעט ארויס דער פּאָנעם פון א פוילישן נאָסקע, וועלכער פאראכטעט טיף די „צעשטערונג־קויכעס" פון די רעוו. מאסן, וואָס דראָען אראָפּצושלײַדערן דעם רעזשים פון דער „סאנאציע" און וועלכער „דײַגעט" שטארק פארן גוירל פון דער „יונגער מעלוכע", וועלכער לייגט פאָר, ענדלעך, די הילף פון זײַן פארטיי, קעדיי צו ראטעווען די פאשיסטישע מאכט. ניט אומזיסט ווערן פארעכנט די פ.פ.ס. פאר די טרײַסטע כסידים פון 2־טן אינטערנאציאָנאל, וועלכער שיקט זײַנע אויסגעפרווטע פירער און סאָצ. פארעטער אף צו באערן די קאָנגרעסן פון די פוילישע מענשעוויקעס. דער בײַשפּיל פון די דײַטשישע ס.ד., וועלכע לייגן דורך א וועג פאר דער מאכט פון די היטלעראָוצעס, דער בײַשפּיל פון דער עסטרײַכישער ס.ד., וואָס האָט געהאָלפן שאָבערן אנטוואָפענען דעם עסטרײַכישן פראָלעטאריאט און דורכפירן די „טרוקענע" פאשיזאציע פון עסטרײַך, ענדלעך די מײַסים פון מאקדאָנאלדס רעגירונג—דערמוטיקן די פ.פ.ס. צו ווײַטערדיקע פאראטן פון פוילישן פראָלעטאריאט.

און מיט דידאָזיקע העלדן פון פּשאָרעמאכערײַ דארף זיך רעכענען דער פאשיסטישער מארשאל, וואָס האָט זיך דרייסט אוועקגעלאָזן אין די וועגן פון מוסאָליני. אגעוו, ווייס גוט פּילסודסקי, אז ווען עס וועט ווערן ענג דעם פּוילישן קאפּיטאליזם, וועט ער שטענדיק האָבן אף זײַן צאד די דאשינסקעס און טוגוטס, ווי דאָס איז שוין געשען אין 1920 יאָר. און מע דארף זיך נאָר דערמאָנען, ווי אזוי די פּפּעסישע פרעסע איז געווען צופרידן מיט די שטראָף־עקספּעדיציעס אף די קרעסן, אָדער ווי אזוי דער צענטרא־לינקער בלאָק האָט זיך באצויגן צו די פארפאָלגונגען פון דער קאָמ. סיים־פראקציע און צו דעם אנולירן פון דעם צענטראלן וואל־צעטל פון דעם לינקן ארבעטער־ און פויערישן בלאָק, קעדיי צו באקומען א ריכטיקע פאָרשטעלונג וועגן דעם גאָר קנאפּן אונטערשייד צווישן דעם פאשיזם פון דער פּילסודסקישער הײַפל און דעם סאָצ.־פאשיזם פון די פּ.פּ.ס., „וויזוואָלעניע" א.א. אין דעם פאל האנדלט זיך נאָר וועגן די באוווּסטע „צוויי מעטאָדן", מיט וועלכע די בורזשואזיע שטרעבט שטענדיק צו באקעמפן די אָנוואקסנדיקע רעוו. באוועגונג (אָפענער טעראָר און גוואלד אָדער פּשאָרעמאכערײַ און קאָרופּציע פון דער ארבעטער־באוועגונג). דאָס איז א „פאמיליע־סיכסעך" אין דער פאשיסטישער מישפּאָכע גופע. אָבער די איצטערדיקע קלאָגעדיקע לאגע פון פּוילן, ווּ יעדער טאָג איז א שטורעם־אָנזאָגער פון שטרײַקכוואליעס אין שטאָט און רעוו. ארויסטרעטונגען פון פויערטום אין דאָרף, לאָזט ניט איבער קיין צײַט פאר דער פאשיסטישער קליקע אף אויסצוהערן די מעלאָדראמאטישע דעקלאמאציעס פון דער בורזשואזער „אָפּאָזיציע". פּילסודסקי לאָזט פאנאנדער דעם אלטן סיים, קעדיי צו באשטימען נײַע וואלן, וואָס זאָלן אים געבן א געהאָרכזאמען סיים. אין דעם נײַעם סיים דארף ניט פארבלײַבן קיין אָרט פאר די קאָמוניסטן, וואָס רופן די מאסן צום אופשטאנד און בונט קעגן פאשיזם. דער בורזשואזער אָפּאָזיציע וועט אָפּגעגעבן ווערן אן אָרט, וואָס אנטשפּרעכט איר פּאָליטישער נישטיקײַט און זינלאָזיקײַט.

„איך און מײַנע מיטארבעטער פון אומפּארטייאישן בלאָק קאָנען ניט פארשפּילן אף די וואלן"—באטאָנט פּילסודסקי אין דער פרעסע בײַס דער וואל־קאמפּאניע.

און זײַן נעוויִע איז מעקוּיעם געוואָרן, דער „וואל־נעס" איז געשען. דעם 17 און 23 נאָיאבער באקומט דער „אומפּארטייאישער בלאָק" 248 ערטער (פון 444) אין סיים, און 75 מאנדאטן אין סענאט (פון 101). אָבער קיינער וואגט ניט צו באהויפּטן (כוץ דער רעגירונג־פרעסע אין פּוילן), אז דידאָזיקע וואל־רעזולטאטן זײַנען דער עמעסער אויסדרוק פון פּאָליטישן ווילן פון די פּוילישע מאסן אין איצטיקן מאָמענט.

אלץ און אלע זײַנען מאָביליזירט געוואָרן צו הילף דעם קאנדידאטן־צעטל פון דער רעגירונג. די וואל־קאָמיסיעס און די סטאראָסטעס, די פּאָליציי און מיליטער, די דעפענזיווע און פאשיסטישע „באָיווקעס", די מעלוכע־קאסע און די פרעסע. לעכאטכילע האָט מען ראדיקאַן „אָפּגערייניקט" דישטעט: טויזנטער קאָמוניסטן־אקטיוויסטן זײַנען ארײַנגעזעצט אין די טפּיסעס. עס זײַנען געשיקט געוואָרן שפּעטער שטראָף־עקספּעדיציעס אף די „קרעסן", וואָס האָבן אין די וואָרפּאָלאָמייער טעג און נעכט פון פאָריקן כוידעש טעראָריזירט, צעגראָמירט און געראובט דעם דאָרף און זײַנע פּאָליטישע, קאָאָפּעראטיווע און אויך קולטורעלע אָרגאניזאציעס.

אין אייניקע ערטער, ווי צ.ב. אין אויבערשלעזיען, האָט מען אויסגעשלאָסן צענדליקער טויזנטער ווײלער פון די וואל־צעטלען. אין די דערפער פון מײַרעוו־אוקראַיִנע און מײַרעוו־ווײַסרוסלאנד האָבן די סטאראָסטעס געפירט די פויערים מיט מוזיק און פּוילישע פאָנען צו די וואל־אורנעס, ווּ זיי האָבן אָפן אָפּגעגעבן זייערע שטימען פאר פּילסודסקיס צעטל. די מעלוכע־אָנגעשטעלטע איז פאנאנדערגעטיילט געוואָרן אנקעטע־בויגנס, ווּ זיי האָבן געדארפט אָנווײַזן זייער באציִונג צו דעם „אומפּארטייאישן בלאָק"... ענדלעך, בא די וואל־פּונקטן פלעגן די פאשיסטישע קאמף־אָטריאדן באפאלן די ווײלער, נויטנדיק זיי בײַטן זייערע וואל־קארטלעך אף די קארטלעך פון רעגירונג־בלאָק.

מיט איין וואָרט, די וואַל־כראָניק איז א צעטל פון קרימינעלע און פּאָליטישע פארברעכנס פון די פּילסודטשיקעס, וואָס האָבן צע־טראָטן דאָס עלעמענטארע רעכט פון די ארבעטנדיקע מאסן, די רעכט צו שיקן זייערע עמעסע פּאָרשטייער און פארטיידיקער פון זייערע אינטערעסן אין פארלאמענט.

דערדאָזיקער וואַל־טעראָר האָט אָנגעשראָקן אין א געוויסער מאָם די קליינבירגערלעכע מאסן, וועלכע גייען נאָך דעם צענטרא־לינקן בלאָק, און דער לעצטער האָט פארלאָרן א העלפט מאנדאטן אין פארגלייך מיט דער צאָל ערטער אין סיים פון 1928 יאָר.

די פּ.פּ.ס. האָבן אָבער באזונדער פארלאָרן א באדייטנדיקע צאָל שטימען אין לאָדזש און אין ווארשע און אין א ריי אנדערע אינדוסטריעלע צענטרען, כאָטש דאָרט איז דער טעראָר קעגן זיי געווען שוואכער.

דער פּראָלעטאריאט האָט זיך דאָרט אָפּגערעכנט מיט דער פּארטיי, וואָס האָט פאראטן דעם טעקסטילער־שטרייק פון 1928 יאָר און פויזעט „אף אלע פיר” פאר דער פאשיסטי־שער קנופּיע.

דער לינקער ארבעטער־ און פּויערים־בלאָק האָט געוואונען נאָר 4 מאנדאטן. דער אויי־סערגעוויינלעכער טעראָר פון דער רעגירונג קעגן דעם רעוואָלוציאָנערן אוואנגארד פון פּראָלעטאריאט, דאָס אנולירן צענדליקער קרייז־צעטלען און דעם צענטראלן וואַל־צעטל פון דעם לינקן ארבעטער־ און פּויערים־בלאָק, די פארפאָלגונגען פון אגיטאציע און פּראָפּאגאנדע האָבן געהאט, פארשטענדלעך, פאָלגן. אָבער אויך אין נייעם סיים וועט זיך לאָזן הערן די שטים פון דער קאָמוניסטישער פארטיי, וואָס וועט אופדעקן דעם עמעסן זין פון דער פא־שיסטישער דיקטאטור.

ענדלעך, די ענדעציע האָט געוואונען עטלעכע און צוואנציק מאנדאטן אין רעזולטאט פון דער אנטוישונג אין דער עקאָנאָמישער פּאָליטיק פון פּילסודסקיס קליקע, וואָס הערשט אין אייניקע קרייזן פון דער פּוילישער בורזשואזיע.

דער נייער סיים, ווו די פּילסודטשיקעס האָבן אן אייגענע מערהייט, וועט בעליסאָפּעק נאָכמער פארשטארקן די עקספּלואטאציע און דעם ווייסן טעראָר איבערן לאנד, ווו ס'קום־פּאָר א שרעקלעכער עקאָנאָמישער קריזיס.

## צוליב וואָס איז נויטיק געווען די וואַל־קאָמעדיע?

אין אן אינטערוויו, וואָס פּילסודסקי האָט געגעבן פאר די וואַלן, האָט ער מיטגעטיילט וועגן דער שטרעבונג פון אייניקע זיינע אָנהענגער פון „אומפּארטייאישן בלאָק” איבערצוגיין צו די פאָרמעס פון אָפענעם צעזאריזם. ער, פּילסודסקי, אָבער, האלט זיי פאר נאראָנים, וואָס דערשאצן ניט די באדייטונג פון די וואַלן, כאָטש ער אליין לעבט איבער אן „אינערלעכן קאמף און פּייניקונג” מיט דעם ווילן צו פארענדיקן איינמאָל און אף שטענדיק מיט דער קאָנסטיטוציע און סיים”.

דאָס איז דעמאגאָגיע. אן ענטפער אף דער פראגע, צוליב וואָס איז נויטיק א נייער סיים דער פאשיסטישער קליקע, איז צו זוכן אין דער פארצווייפלטער עקאָנאָמישער לאגע פון לאנד.

אין דער נייגעבאָרענער פּארלאמענטארישער פיקציע וועלן זוכן די פאשיסטן א רעטונג אין פאל פון א פּאָליטישער קאטאסטראָפע, וואָס דראָט זיי איצט טאָגטעגלעך. דער סיים איז נויטיק, קעדיי אפן לעצטן פאל באקומען א מעגלעכקייט צו מאנעווירן.

אויך דער אויסלענדישער קאפּיטאל, בא וועלכן מע פאָדערט דורכויס האלוואָעס, גע־פינט, אז מיטן אָפּשאפן פון דער פארלאמענטארישער דעקאָראציע און די „קאָנסטיטוציאָנע־ע גאראנטיעס” וועט אנטשטיין א פּאָליטישע סיטואציע, וואָס גיט ניט קיין גענוג זיכערע

גאראנטיע פאר די געלטער, װאָס ער האָט אריינגעלייגט און קלײַבט זיך צו אינװעסטירן אין דער פוילישער װירטשאפט.

אז די לאגע איז בעעמעס אן ערנסטע, איז צו זען אפילע פון דעם, װאָס מע פארגלײַכט אָפט אין דער פרעסע דעם איצטיקן מאָמענט מיטן 1926 יאָר, ד. ה. מיט דעם ערעװ פון דער איבערקערעניש. מיר האָבן שױן אױבן אָנגעװיזן, אז די סטרוקטור־אָפּגעשטאנענקײַט פון פױלן, די 11־יאָריקע עגאָיִסטישע פּאָליטיק פון די הערשנדיקע קלאסן און דער באנקראָט פון דער עקאָנאָמישער פּאָליטיק פון דעם פאשיזם, האָבן פארװאנדלט פױלן, בײַם אלװעלטלעכן עקאָנאָמישן קריזיס, אין דעם װאקסטן רינג פון אײראָפּײִשן װירטשאפטלעכן פראָנט. פױלן איז אן אגראר־אינדוסטריעל לאנד, װוּ די לאנדװירטשאפט, לױט דעם װערט פון אירע פראָדוקטן, פארנעמט באלד דעמזעלבן אָרט, װי די שטאָטישע אינדוסטריע (באלד א העלפט).

אָבער דאָס פױלישע דאָרף לײַדט מער, װי אומעטום אין אײראָפּע, פון אָנערדיקײט און װײניקערדיקײט. צװײ דריטל פון פױערטום באזיצן נאָר פון 2 ביז 5 העקטאר ערד, און 30 פּראָצענט—ביז 2 העקטאר (אױף די „קרעסן" איז נאָך ערגער די לאגע), װען א ערדאכלע פון 8 העקטאר דורכשניטלעכן ערד איז אימשטאנד צו באפרידיקן די עלעמענטארע לעבן־נױטן פון א פױערישער פאמיליע.

די נידעריקע טעכנישע קולטור פון דער ערדארבעט איז די סיבע פון דער קנאפּער פּרודוקטיװקײט פון פױלישן ערד־באזיץ, און דאָס לאנד פארנעמט אדהאיעם אײנעם פון די לעצטע ערטער אין דער טאבעלע פון די אײראָפּײִשע גערעטענישן. דעריבער האָט דאָס דאָרף ביז דער מלחמה שטענדיק געגעבן הונדערטער טױזנטער עמיגראנטן, װאָס פלעגן זוכן פארדינסטן און ברױט אין אמעריקע, דײַטשלאנד א. א. לענדער. די הערשנדיקע קלאסן האָבן אין דער „אומאָפּהענגיקער" פױלן נאָר צוגעזאָגט אין 1920 יאָר אן אגראר־רעפאָרם, װאָס דארף לינדערן די הױפּטצאָרע פון דאָרף, די אָנערדיקײט.

אָבער ביז איצט זײַנען ניט פארװירקלעכט געװאָרן אין לעבן דידאָזיקע צוזאָגן. פּילסודסקי האָט צעטײלט פאר 4 יאָר פון זײַן הערשאפט א מיליאָן דעסיאטין די רײַכערע פּױערים, אָסאדניקעס א.א., װעלכע האָבן גוט באצאָלט פאר דער ערד, באקומענדיק צוליב דעם ציל קרעדיטן פון דער מעלוכע־קאסע.

דער בונד פונעם פאשיזם מיט דעם גרױסן ערד־באזיץ, געשלאָסן אין נעסװיזש, איז מעכײַעװ די פּילסודסקינע צו שאנעװען די גרױסע מאיאָנטקעס און די געװאלדיקע ערד־רײַכטימער פון די פּריצים. די פױלישע „סטאָליפּינשטשינע" האָט, פארשטײט זיך, ניט פארענטפערט די אָנגעװײטיקטע פראגע פון מיליאָנען פּױערים און באטראקעס, װאָס נױטיקן זיך אין ערד. יערלעך פארלאָזן אױך איצטער 60־70 טױזנט עמיגראנטן די בורזשואזע הײם, און דער פארבאָט פון ארײַנפאָר מיצאד די פאראײניקטע שטאטן, װאָס האָט פאר פױלן באשטימט א ציפער פון 6 טױזנט מאן א יאָר, האָט נאָך מער פארשארפט די פּראָבלעם פון דער דאָרפישער איבערבאפעלקערונג. עקאָנאָמיסטן שאצן אָפּ די צאָל איבעריקע ארבעטהענט אין דאָרף אין א ציפער פון 3 מיליאָן מאן.

די זאָאָלאָגישע נאצפּאָליטיק אין לאנד גופע און די אומבאדינגטע אימפּעריאַליסטישע שטרעבונגען פון די הערשנדיקע קלאסן האָבן געבראכט צו א 5־יאָריקער עקאָנאָמישער מילכאָמע מיט דײַטשלאנד, װאָס פארנעמט א באדײַטנדיקן אָרט (50 פּראָצ.) אין דעם לאנדװירטשאפטלעכן עקספּאָרט פון פױלן. ענדלעך, די נידעריקע טעכנישע קולטור פון דער ערדארבעט, אפילע פון גרױסן ערדבאזיץ, שװאכט באדײַטנדיק אָפּ די קאָנקורענץ־פעיִקײט פון פױלישן קאָרן און פון די פּראָדוקטן פון פי־צוכט אױף די מערק פון אױסערלעכן האנדל. דער אלװעלטלעכער אגראר־קריזיס, װאָס האָט געבראכט צו א קאטאסטראָפאלער פארקלענערונג

פון די פרייזן אף לאנדווירטשאפטלעכע פראָדוקטן, האָט געגעבן א מוירעדיקן קלאפ דעם פוילישן ערדארבעטער.

די גרויסע עקספאָרט־פרעמיעס, וואָס עס גיט ארויס די רעגירונג, קעדיי אופצוהאלטן דעם ברויט־עקספאָרט, פאלן ארײַן איבערהויפּט אין די קעשענעס פון די אגראריער און זייערע אָרגאניזאציעס. דער מיטעלער און אָרעמער פויער ווערט פון טאָג צו טאָג נאָכמער פאראָרעמט און גייט איבער צום רעוואָליוציאָנערן קאמף קעגן דער פאשיסטישער קנופיע. דער געשריי וועגן סאָוועטישן ברויט־דעמפּינג און די איניציאטיוו פון דער פוילישער רעגירונג אין די פארשיידענע אנטיסאָוועטישע אגראר־קאָנפערענצן האָבן פאר א ציל נאָר צו פארשמירן די עמעסע סיבעס פון דער פארצווייפלטער לאגע פון דעם פויערטום.

די אָנערדיקײַט, די נידעריקע טעכנישע קולטור פון דער צעברעקלטער אינדיווידועלער פויערישער ווירטשאפט און די איבערבאפעלקערונג פון דאָרף,—די דאָזיקע אָנגעווייטיקטע פראגן קענען געלייזט ווערן נאָר דורך דער זיגרײַכער סאָציאלער רעוואָליוציע אין פוילן.

און ווי איז די לאגע אין שטאָט?

ס'איז באוווסט, וואָס פאר א גוואלדיקע באדײַטונג עס האָט פאר דער פוילישער אינדוסטריע דער אָפּזאץ אף די אויסערלעכע מערק, וועלכע האָט זיך אנטוויקלט און האָט א לאנגע צײַט געארבעט אין די גרענעצן פון דרײַ פארשיידענע מעלוכעס.

אויך די נידעריקע קויף־פייִקײַט פון אינערלעכן מארק פאָדערט פון די פוילישע פאבריקאנטן, אז זיי זאָלן ענערגיש נעמען זיך פארן אויסערלעכן האנדל. אין פארגלײַך מיט די איבעריקע אייראָפּיישע לענדער פארברויכט פוילן א נישטיקע צאָל אײַזן, קוילן, טעקסטיל א. א. ענגלאנד צ. ב. פארברויכט 4 מיליאָן טאָן קוילן און 200 טאָן אײַזן יערלעך; דײַטשלאנד—2,7 ט. קוילן און 167 טאָן אײַזן; דיזעלבע ציפערן פאר פוילן זײַנען 0,82 און 25.

דער אלוועלטלעכער עקאָנאָמישער קריזיס, וואָס האָט פארשארפט דעם קאמף אף די אויסלענדישע מערק, האָט טיקעף געגריט די פוילישע מעטאלורגיע, קוילן־אינדוסטריע, טעקסטיל־אויסארבעטונג א.א. צו פארקלענערן דעם פארנעם פון זייער פראָדוקציע.

אָרעם אין קאפיטאלן און שוואך אין טעכנישער באוואָפענונג, מוז פוילן אָפּטרעטן פאר די מעכטיקע און רײַכערע קאָנקורענטן, וואָס פראקטיקירן אין אן אומגעהויערן מאסשטאב דעם דעמפּינג אף זייערע סכוירעס.

אף די סקאנדינאווישע מערק פארקויפט ענגלאנד א טאָן קוילן פאר 20 שילינג און פוילן פאר 24.

און צי קען בעעמעס קאָנקורירן די פוילישע מעטאלורגיע מיט די אונטערנעמונגען פון געוועזענעם אינטערנאציאָנאלן טרעסט, וועלכע פארקויפן אין אויסלאנד אף 50 און 60 פּר. ביליקער, ווי בא זיך אינדערהיים?

דעריבער איז אויסגעוואקסן גוואלדיק די ארבעטלאָזיקײַט אין שטאָט, וועלכע ווערט אָפיציעל אָפּגעשאצט אין 230 טויזנט מאן, און ניטאָפיציעל ווערט אָנגערופן די ציפער פון 300 טויזנט מאן.

דעריבער גייען איבער אין אָנגריף די אונטערנעמער, וואָס לייגן פאָר, ווי די ווידזשעווער טעקסטיל־פאבריק, קאָלאָניאלע באדינגונגען פון ארבעט (35 פּר. פון דעם ארבעטלוין און דאָס איבעריקע מיט סכוירעס).

דער קריזיס אין דער לאנדווירטשאפט און דער אינדוסטריע האָט געהאט, פארשטייט זיך, א פאטאלע ווירקונג אפן פוילישן מעלוכע־ביודזשעט. דער פאשיסטישער דיקטאטאָר האָט ניט לאנג דערקלערט, אז ער איז שטארק באזאָרגט מיטן אויסגלײַכן דעם ביודזשעט, וועלכער (ביודזשעט) האָט דערגרייכט ביז 3 מיליארד זלאָטעס.

פילסודסקי דערציילט, אז די אײַזנבאנען דעקן קוים זייערע הויצאָעס, אז ס'דריקן שווער אפן ביודזשעט די הויצאָעס, וואָס זײַנען פארבונדן מיט דער ארבעטלאָזיקײַט, די הייסאָפּעס צום ארבעטלוין פון די מעלוכע־אָנגעשטעלטע און די אינטערווענציע אין די ברויט־פרײַזן

דער נײַגעבאָרענער פינאנסיסט דערמאָנט אָבער מיט קיין איין וואָרט ניט וועגן די גוואלטיקע הויצאָעס אף מיליטערישע נויטן, וואָס שלינגען אײַן א סומע פון 837 מיליאָן זלאָטעס, לויט דער פאָדערונג נאָר פון קריג־מיניסטעריום. ער שווײַגט וועגן די הויצאָעס אף דער קריג־אינדוסטריע, וועלכע איז די איינציקע, וואָס איז ניט אָנגערירט געוואָרן פון דעם עקאָנאָמישן קריזיס, וואָס ארבעט טאָג און נאכט און שלינגט אײַן פיל שוויס און בלוט פון די ארבעטנדיקע.

ניט אומזיסט האָט פוילן פיגורירט אפן פראָצעס פון דער קאָנטער־רעוו. „פראָמפארטיי", ווי איינער פון די פראָוואָקאטאָרן פון א נײַער מילכאָמע מיטן סאָוועטן־פארבאנד. „אמאָליקע צײַטן פלעגט מען דעקן דעם דעפיציט מיט האלוואָעס, איצטער דארף מען דיסקאָנטירן אלע מעגלעכע קוואלן פון מעלוכע־האכנאָסעס",—באמערקט פילסודסקי, גריבלענדיק זיך אין די טרויעריקע ציפערן פון מעלוכע־ביודזשעט. „געלט, געלט און נאָך אמאָל געלט"—איז דער ווײ־געשריי ניט נאָר פון די פאשיסטישע מעלוכע־לייט, געלט פאָדערן די אינדוסטריעלער, קעדיי אופצולעבן דאָס ווירטשאפטלעכע לעבן אין שטאָט; געלט פאָדערן די אגראריער, קעדיי אָפצושטעלן די דעגראדאציע פון דער לאנדווירטשאפט.

אָבער דער אויסלענדישער גאָלד־זאק, וואָס איז דער איינציקער מאָקער פון האלוואָעס, האָט פארקוועטשט די האנט. די פינאנציעלע שײלאָקס פאָדערן נײַע שטיקער פלייש און בלוט פון דער פוילישער אינדוסטריע, וועלכע איז אין איר גרעסטן טייל שוין לאנג פארמאשקנט און פארלייגט אין די אויסלענדישע בענק. דער „קאָמיוואָיאזשאָר" דיקטירט איר זײַנע פאָליטישע אולטימאטומס דער „אומאָפהענגיקער" פוילן...

פרעגט זיך, ווו איז דער אויסוועג פון דער דערדאָזיקער פארצווייפלטער לאגע אין די פוילישע שטעט און דערפער?

די פאשיסטישע קליקע האָט אָנגעמערקט א פראָגראם פון מעלוכע־ארבעט, וואָס פאלט צונויף מיט די אינטערעסן פון די עקספלואטאטאָרישע קלאסן: אָפצאמען נאָך מער די פוילישע גרענעצן מיט פראָטעקציאָניסטישע אָפצאָלן, אופשרויפן שטארקער דעם שטײַערן־פרעס; פארקירצן די הויצאָעס אף די סאָציאל־קולטורעלע נויטן און, ענדלעך, א מילכאָמע מיט סאָוועטן־פארבאנד. די אויבנדערמאָנטע עקאָנאָם־פאָליטיק פון פאשיזם שטעלט מיט זיך פאָר א גאנץ שוואכער הייל־מיטל פאר דער געפערלעך־קראנקער פוילישער פאָלקווירטשאפט. דער פראָטעקציאָניזם, לעמאָשל, איז א „שטעקן מיט צוויי עקן", פון וועלכע איינער, די אומפארמײַדלעכע הויכע פרײַזן אפן אינערלעכן מארק, שלאָגט שטארק דעם מאסן־געברויכער, פארקלענערט זײַן רעאלן ארבעטלוין און פירט צו דער פארשארפונג פון קלאסן־קאמף. די שטײַערן־האכנאָסעס דעם גרויס־קאפיטאל „אין די צילן פון קאפיטאל־אָנזאמלונג", בא דער אלץ וואקסנדיקער ציפער פון דעם מעלוכע־ביודזשעט, פירן צו דעם פולקומען בארויבן און פאראָרעמען די פאָלק־מאסן. די צוועקמעסיקײַט פון אזעלכע מאָסמיטלען שטייט אונטער א פראגע־צייכן אפילע אין די רייען פונעם פאשיסטישן לאגער גופע. פאקטן זײַנען דאָך אן אקשאָנעסדיקע זאך: אין רעזולטאט פון דעם באנקראָט פון דער ביזאיצטערדיקער עקאָנאָם־פאָליטיק פון פאשיזם, געפינט זיך פוילן אין 1930 יאָר אין א פיל ערגערער לאגע, ווי ערעוו דעם פעריאָד פון דער אזוי שטארק גערעקלאמירטער „סאנאציע". דעריבער איז אין די רעגירונג־קרײַזן אזוי שטארק אקטועל געוואָרן „דער דראנג אף מיזרעך", וואָס באדײַט א מילכאָמע מיט דעם פארבאנד פון די סאָוו. סאָצ. רעפובליקן. מע דארף שטענדיק האָבן אין זינען, אז דאָס, וואָס ס'האָט זיך צוריקגעקערט אין בעלוועדער דער העלד פונעם „מארש אף קיִעוו", זײַנען די „פעדעראליסטישע" פלענער פון פילסודסקין געוואָרן די הויפט־ריכטונג פון דער פאָליטיק פונעם פוילישן אויסערן־מיניסטעריום. „פוילן פון יאם ביז יאם", פוילן אין א פעדעראציע בונד מיט אוקראינע, ווײַסרוסלאנד און ליטע, וואָס נעמט אונטער איר פראָטעקטאָראט די נעבן־באלטישע לימיטראָפן,—מיט דערדאָזיקער אידיי,

וואָס איז געווענדעט אױף דער צעגלידערונג פון סאָוועטן־פאַרבאַנד, פאַרנעמט זיך די רעגי־רונג־פּרעסע פון 1926 יאָר אָן. צוליב דידאָזיקע פאַרכאַפּונג־פּלענער האָבן שאָלעם געמאַכט מיט פּילסודסקין די אַגראַריער־אַריסטאָקראַטן, וועלכע טרוימען וועגן די ערד־גיטער אין סאָוו. אוקראַיִנע און סאָוו. ווײַסרוסלאַנד. צוליב דעם קאָנצענטרירט זיך אין „אומפּאַרטייִשן בלאָק" די אַנעקסיאָניסטיש־געשטימטע אינדוסטריִעלע בורזשואַזיע, וועלכע זוכט נײַע אָפּזאַץ מערק פאַר אירע סכוירעס. ס'איז פאַרשטענדלעך דעריבער, אַז דער אָפּזאָג פון דער פּוילישער דיפּלאָמאַטיע אונטערצושרײַבן דעם אָפּמאַך פון ניט אָנפאַלן און נייטראַליטעט, וואָס עס האָט פאָרגעלייגט סאָוועטן־פאַרבאַנד, און ערשט נאָך לאַנגע וואַקלענישן און פאַרשלעפּענישן באַשליסן זיך די פּילסודטשיקעס פאַרשפּרייטן דעם קעלאָג־פּאַקט אויך אויף זייערע מיזרעכדיקע גרענעצן.

נאָך דער מײַ־איבערקערעניש הויבן אויף אין װאַרשע דעם קאָפּ די פאַרשיידענע ניט־דערשלאָגענע רעשטלעך פון די ווײַסגוואַרדייִשע אויסוווּרפן.

פּעטליוראָווצעס, באַלאַכאָווצעס, קאָלערליי קאווקאַזער מענשעוויקעס ווערן כאַשעווע און אָפּטע געסט אין פּוילישן אויסערן־מיניסטעריום; זייערע צוזאַמענפאָרן און באַנקעטן, וו ס'ווערט געפירט א העפטיקע אַנטיסאָוועטישע פּראָפּאַגאַנדע, ווערן באַזוכט און באַגריסט פון די אָפיציִעלע רעגירונג־מיטגלידער. און אין די סוידעסדיקע כאַדאָרים פון 2־טן אָפּטייל פון גענעראַל־שטאַב ווערט רעאַליזירט דידאָזיקע בורידערונג פון דער פּילסודטשינע מיט דער ווײַסגוואַרדייִשער עמיגראַציע.

דעריבער איז טאַקע אין װאַרשע פאָרגעקומען דער ערשטער שאָס קעגן דער סאָוועטישער מעלוכע אין דער אומרויִקער צייט פון ענגליש־סאָוועטישן אײַנרײַס.

דאָרטן קומען פאָר אָפטע פאַרשווערונגען אויף דער סאָוועטישער פאָרשטייערשאַפט (אָנפאַל אויפן האַנדל־פאָרשטייער, די אופרײַס־מאַשינע א. א.), דערבײַ פאַרבלײַבן די פאַרברעכער מערסטנטייל אומבאַשטראָפט. נאָר די דורכפאַלן פון אַזעלכע פאַרשווערונגען דעקן אויף דעם סאָד פון דער גוטברודערשאַפט צווישן דער פּילסודטשינע און די ווײַסגוואַרדייער.

דער פּראָצעס פון די גרוזינישע שפּיאָנען אין כאַרקאָוו, דער געריכט איבער די „באַפרײַער" פון אוקראַיִנע (ס. וו. או.) מיט יעפרעמאָוון בעראָש האָבן קלאָר געמאַכט פאַר דער גאַנצער וועלט, ווו ס'באַקומען געלט, באַוואָפענונג און אינסטרוקציעס די באַנדעס פון די טוטוניקס, פּאַילעס א. א.

ווען דער אַלוועלטלעכער קאַפּיטאַליזם האָט באַזונדערס קרענקלעך דערפילט ביים זײַן עקאָנאָמישן קריזיס די אָפּוועזנהײַט פון סאָוועטישן אָפּזאַץ־מאַרק, ווען די דערפאָלגן פון 5־יאָר פּלאַן און דער קאָלעקטיוויזאַציע האָבן איבערגעשראָקן אויף טויט די אינטערנאַציאָנאַלע בורזשואַזיע, און ס'האָט זיך אָנגעהויבן די פאַרביסנסטע קאַמפּאַניע קעגן סאָוועטן־פאַרבאַנד (קרייץ־צוג פון רוים, דאָס פאַרווערן פון סאָוועטישן עקספּאָרט א. א.) האָט זיך די פּילסודסקישע פּוילן געשטעלט אין די ערשטע רייען פון אונדזער פײַנט.

דער „קאָמי־וואָיאַזשאָר" האָט באַפוילן, און דער פּוילישער פאַשיזם האָט אָפּגעענטפערט: „שטענדיק גרייט". וואַרשע נעמט אויף זיך די איניציאַטיוו פון אַנטיסאָוועטישע אַגראַרע קאָנפערענצן, ווו ס'שמידט זיך פאַקטיש א בלאָק פון די נעגנבאַלטישע לימיטראָפן און די מעלוכע פון דער דאָרעם־מיזרעכדיקער איירָאָפּע קעגן דער פּראָלעטאַרישער רעפּובליק.

יעדע וויכטיקע פראַגע פון דער פּוילישער מעלוכע־רעפּובליק ווערט באַהאַנדלט און אַנטשיידן, האָבנדיק אין זינען א קומענדיקע מילכאָמע מיט די סאָוועטן.

א לאָגישער פּועל־יוצע פון דעם איז די שטענדיקע פאַרפאָלגונג און אויסראָטונג פון דער נאַצ. רעוו. באַוועגונג אויף די „קרעסן". (די צעגראָמירונג פון דער ווײַסרוסישער ראַדע און די פּאָגראָמען אויף די אוקראַיִנער). די צײַטונג־כראָניק ברענגט טאָג־טעגלעך ידיעס וועגן די טראַנספּאָרטן פון מעלוכע־מאַכשירים, וואָס ווערן געשיקט קײַן פּוילן, איבערהויפּט פון פראַנקרײַך. אין די אַנטיסאָוועטישע אינטערווענץ־פּלענער פון די פראַנקאַרעס ווערט

אָפּגעגעבן פוילן א בעקאָוועדיק אָרט. די שעדיקער פון דער „פּראָמפּארטיי״ האָבן פיל דער־ציילט וועגן דער אָנגעוועגער ראָלע פון פוילן אין דער קומענדיקער אנטיסאָוועטישער מיל־כאָמע, וואָס ווערט צוגעגרייט פון פראנצויזישן גענעראַל־שטאב, און וועגן די אימפּעריא־ליסטישע אפעטיטן פון די איצטיקע הערשער אף דעם ווייסל. און די רומענישע פרעסע, וואָס איז מער אָפנהערציק אין די פראגן, וואָס האָבן א שייכעס צו די אנטיסאָוועטישע קריגס־פּלענער, צוליב דער אָפּוועזנהייט פון נאָרמאלע דיפּלאָמאטישע באציִונגען מיט די סאָוועטן, טיילט מיט וועגן די צילן פון די אָפּטע באגעגענישן פון די פוילישע און די רו־מענישע מיליטער־לייט, פון די אָפּט געוואָרענע באזוכן אין רומעניע מיצאד די ענגלישע און פראנצויזישע גענעראלן. ס'ווערט באהאנדלט קאָנקרעט די רעאליזאציע פון דער פויל־ייש־רומענישער מיליטערישער קאָנווענץ (סטראטעגישע אייזנבאנען, יאם־באזעס, די פראגן פון דער געמיינזאמער מיליטער־אָנפירונג אין צייט פון מילכאָמע א. א.).

ענדלעך, דער שאָוויניסטישער טאראראם, וואָס איז ניט לאנג אופגעהויבן געוואָרן אין פוילן ארום דעם צעניאָריקן יובילײ פון דעם „נעס אף דער ווייסל״, באגלייט מיט „פער־דישע דאָזעס״ פון אנטיסאָוועטישער פּראָפאגאנדע, האָט בליסאָפעק פאר א ציל אופוועקן קעמפערישע אנטיבאָלשעוויסטישע געפילן אין די רייען פון די ארבעטנדיקע מאסן.

אף אזא אויפן, ווערט פוילן ווידער פארוואנדלט אין דעם פלאצדארם פונעם קומענדיקן קאמף מיצאד דעם אימפעריאליזם פון די גרויסע מעלוכעס קעגן דער סאָציאלער רעוואָ־ליוציע און דער רויטער מאָסקווע.

די פארשטארקונג פון דער עקספּלואטאציע פון די מאסן, די פאראָרעמונג אין שטאָט און דאָרף, א אומזיניקע בלוטיקע און קאָנטר־רעוואָליוציאָנערע מילכאָמע מיטן סאָוועטן־פארבאנד—דאָס איז דער וועג פון דער איצטיקער לאגע פון פוילן, וואָס איז אָנגעמערקט געוואָרן פון פילסודסקעס פאשיזם.

דער רעוואָליוציאָנערער פּראָלעטאריאט, אין פערזאָן פון דער פוילישער קאָמפּארטיי, האָט פאָרמולירט בא דער וואל־קאמפאניע אין סיים און אנדער אויסוועג, וואָס פאלט אָבער צונויף מיט די אינטערעסן פון די פוילישע ארבעטנדיקע מאסן און מיט דעם אלוועלטלעכן ארבעטער־קלאס. די סאָציאלע רעוואָליוציע, די איינשטעלונג פון דער דיקטאטור פון פּראָ־לעטאריאט, וואָס וועט דורכפירן די נאציאָנאליזאציע פון די פאבריקן און זאוואָדן, די קאָנ־פיסקאציע פון גרויסן ערד־באזיץ און די קאָלעקטיוויזאציע פון דער צעברעקלטער, אָרעמער פויערישער אינדיווידועלער ווירטשאפט. א קלאס קעגן א קלאס! פוילן געפינט זיך ערעוו גרויסע קלאסן־צוזאמענשטויסן און שלאכטן.

א. ר. צוויג.

# וועגן מ. כאשטשעוואצקיס אידעאָלאָגיש-קינסטלערישער עוואָליוציע.

וועגן דעם אדורכגעגאנגענעם וועג פונעם דיכטער כאשטשעוואצקי איז באזונדערס א[ngeblich]
גענעם צו דערציילן: כאשטשעוואצקי געהערט צו דער גרופע געוועזענע „מיטלויפער", וואָ
זייער רעוואָליוציאָנער-פראָלעטארישער איבערגעבורט איז פאָרגעקומען „אף ערנסט און א
לאנג". כ' כאשטשעוואצקי איז בא היינטיקן טאָג איינער פון אונדזערע געטרייסטע א
אופריכטיקסטע דיכטער, וואָס העלפן מיט מיט זייער פלאמיקן וואָרט דעם ארבעטער-קלא
און זיין פארטיי אין דעם אָנגעשטרענגטן קלאסן-קאמף און אין דער סאָציאַליסטישער בויונ
זיין ליד אָטעמט איצט מיטן שטורעם און דראנג פון דער סאָציאַליסטישער בויונג, מ
שלאָגלערישער קראפט, מיטן אימפעט פון דער סאָציאַליסטישער פארמעסטונג. דערזעלב
פראָלעטאריש-קעמפערישער גייסט הערשט אין זיינע ליטעראריש-קריטישע ארטיקלען, וואָ
ער פארעפנטלעכט לעצטנס.

און אויב מיר וועלן אין אונדזער ארטיקל דערמאָנען „ווייטערדיקע אמאָלן", איז ע
נאָר, קעדיי אן איבעריקן מאָל אונטערצושטרייכן די הימלשרייענדיקע פאלשקייט פון פער
ווערזעווס „איבערטאָן-טעאָריע", אז דיכטער מוזן אף אייביק בלייבן בא דער קלאסן-פסיכ
אידעאָלאָגיע, וואָס מיט איר זיינען זיי אופגעוואָקסן געוואָרן, אז קינסטלער קענען נ
אידעאָלאָגיש-קינסטלעריש איבערגעבוידן ווערן. כאשטשעוואצקיס רעוואָליוציאָנער-פראָל
טארישער איבערגעבורט איז אויך א לעבעדיקער פראָטעסט קעגן דער, שוין היימיש-געט
קענער, טעאָריע, אז אונדזער ליטעראטור מוז און וועט פארבלייבן א קליינבירגערלעכע
כאשטשעוואצקיס ווייטיקטיק-דורכגעמאכטער וועג איז אויך א באלערנדיקער מוסער-האס
פאר די פון אונדזערע עלטערע און יונגערע, וואָס טוען נאָך אלץ בלאָנדזשען אף אָגוו
און אף אלטע וועגן און פארמישפעטן זיך אליין אף קינסטלערישן אומקום.

ס'איז קיינמאָל דאָ ניט שפעט דאָס לעבן צו באנייען,
ביז ס'איז פון לעבן דאָ א טראָפן נאָך פאראנען.
א שאָ, א רעגע, געווייגלעכע דערווייל
און זאָגן איר:
דו זיי אן אָנהויב מיר
א ליכטיקער, א נייער:
פון דיר מיין ערשטער טראָט,
פון דיר מיין נייער אנוגג,
ס'איז קיינמאָל דאָ ניט שפעט
אפסגיי די יאָרן צייל[1]

---

[1]) דידאָזיקע טעאָריע האָט עפּשער אף א צייט פארהאלטן דעם איבערגעבורט-פראָצעס פונעם כאווער כאשטש[עוו]
וואצקי, ווי פון פיל אנדערע (אין דעם איז געווען איר רעאקציאָנערע ראָל), אָבער ער האָט זי לעסאָף ד[ער]
גוווער געווען.

מיט אלעס לעבעדיקן,
די מונטערדיקע לופט
דורך אָטעם טיילן.

(ד. האָפשטיין).

כ׳ כאשטשעוואצקי האָט באוויזן אן עמעסן מוסטער פון אזא ווידקלעכער, טיפגייענדי־קער, פולקומער באנייונג.

## 1. פונוואנען קומט כאשטשעוואצקי.

טאטע, מאמע מיינע גוטע קליינע,
וויגן וועלטן אף דער האנט און אף דער וואָג.
(„הארטע וואר״ 15).

דאָס איז די אלטע גוטע קאסרילעווקע אָדער טלאָוועשנע מיט אירע „קליינע מענטשע־לעך מיט די קליינע האסאָגעס״, מיט אירע „שטיבלעך עלנטע״, ווו ס׳איז „קאלט און אָרעם און נויט פון אלע לעכער שרייט״ („אין שווערן גאנג״ 15), דאָס איז דער סאָציאלער שיכט, פונוואנען דער ייִדישיזם האָט אין דער רעאקציע־טקופע געצויגן זיין גייסטיקע יעניקע („איך וואָלט וועלן מיין ליבע זאָל ווערן געשלאָסן אין ערגעץ אן ענגן א ייִדישן געסל, ווו ס׳שטייען די הייזלעך געדריקט, ווי א סטאדע״ (איינהאָרן), פונוואנען ס׳האָט געצויגן זיין יעניקע אויך דער קליינבירגערלעכער „סאָציאל־ייִדישיזם״ אין די ערשטע יאָרן נאָך פעוו־ראל און אָקטיאבער. דאָס איז דער שיכט, וואָס כ׳ נוסינאָוו האָט אים געקרוינט (ער האָט זיך שוין איצט פון דעם אָפגעזאָגט) פארן אייביקן אליינהערשער אין דער ייִדישער ליטע־ראטור... אָט דאָרטן „אין שטעטעלע אין ווייטן, וואָס גליווערט צווישן בערג מיט שניי פארשיט״, האָט אונדזער דיכטער איינגעזאַפט אין זיך איר דווירעסדיקן גסיסע־טרויער, דעם פיין פון אונטערגאנג, וואָס לויערט שוין פון לאנג אף איר, פונדאָרטן איז ער אוועק, ער „געדענקט שוין ניט די צייטן״ צו שטעלן אף וועלט די ערשטע זיינע טריט.

מיר באגעגענען אים טאקע אין די ערשטע יאָרן נאָך דער רעוואָליוציע אין די רייען פון דער „פאר־עקסעליאנסישער״ סאָציאל־ייִדישיסטישער פארטיי — אין די אינטעליגענטישע רייען פון די „פארייניקטע״...

## 2. דאָס געזאנג פונעם לאנד „מיילע״.

כאשטשעוואצקי געהערט צום צווייטן דאָר פון דער נאָכאָקטיאבערישער ייִדישער דיכ־טונג, וואָס איז געקומען צום וואָרט שוין אין די יאָרן פון בירגער־קריג. די אָקטיאבער־רע־וואָליוציע האָט „פרישמעליעט״ די סאָציאל־ייִדישיסטישע „רייען״ מיט אלערלייִקע סיורפריזן, געלאָזן זיי אָן א שטאָך מעלאָכע, אָן קעהילעס, אָן נאציאָנאל־סאָוועטן, אָן שפיטאָלן און מוישעור־זקיינימס.., געמאכט זיי פאר איבעריקע מענטשן... זיינען דאָך אָבער די סאָציאל־ייִדישיסטן קיין גרויסע „בונטאָווששיקעס״ קיינמאָל ניט געווען, האָבן זיי געזאָגט: „מיילע״... האָט זיך ליפע רעזניק פארוקט אונטער דער קאָלדרע און ארויסגעקוקט פונדאָרטן אף דער וועלט... און כאשטשעוואצקי האָט גערופן אינעם לאנד „מיילע״ [1], ווו ס׳לעבן מענטשן ווילע, לעבן, ווי גאָט האָט געבאָטן, דאָרטן טיף אין זיך פארקראָכן, ליגן אין א טונקל ווינ־קעלע און ווילן ניט וויסן גאָרניט —

זאָל א וועלט זיך וועלטעווען
זאָל קאפויר זיך שטעלן—

[1] זע זיין ביכעלע לידער „דאָרשט״: פארלאג „ווידערוווקס״ 1922.

דורך א שמאָלן שפּעלטעלע
אָנקוקן און קווענ.

(„דאָרשט" 17).

„אַלטינקע טעג" רינגלען ארום דעם דיכטער, „און קומט א נייער טאָג, איז ער אויך „אַלט און אָן איין צאָן"... די וועלט האָט דעם דיכטער פארלוירן, ווי האָגאָר איר קינד אין דער דאָרשטיקער וויסטע... אָבער איצט וועלן שוין קיין ניסים ניט געשען, און ס'איז אים אייביק באַשערט בלינדערהייט אין פינצטערן מידבאָר צו טאַפּן... די וועלט איז געגליכן צו אַן אײַנגעהויקערטן דיבעק, וואָס זיצט געוויקלט אין רויך און געשרומפּן פון קעלט און רייכערט גלײַכגילטיק א ליולקע־ציבעק... אז ס'צינדט זיך אָן אין ציבעק דאָס פײַער, ווערט א טאָג, און אז ס'פארלעשט זיך, קומט ווײַטער א נאכט... („דאָרשט" 19). אין אזוינע געשטאַלטן האָט דער דיכטער געזען די רעוואָליוציע.

ס'זײַנען געווען אויך אין יענע יאָרן אויסלײַטערונג־מאָמענטן פארן דיכטער־קליינביר־גער, ווען ער האָט געוואָלט אינגאנצן פארגעסן די נעכטיקע נעכטנס, די גרויע, די טונקעלע מעסלעסן, און פון הײַנט און אף שטענדיק זיך ווענדן צו ליטערע מאָרגנס (זע „דאָרשט" 18). אין אזוינע מאָמענטן האָט אונדזער דיכטער געזונגען מיט פאראכטונג וועגן די קאסרילעווער יידישיסטישע באַלעבעסלעך, וואָס וויגן די רעוואָליוציע, פונקט, ווי זייערע טאַטעס, אף דער האנט און אף דער וואָג און פרעגן נאָך—

און וואָס וועט דער סאָף זײַן
און וואָס וועט דער שפּיץ זײַן?..

און דער דיכטער האָט דעמלט זיי געענטפערט:

איך האָב ניט קיין ענטפער אף אײַערע פראגן
קליינמוטיקע פרעגן, גרויסמוטיקע וואגן...
גרויסמוטיקע שטרעבן
די לעבנס אקעגן
געפארן!
קליינמוטיקע הארן...
קליינמוטיקע קוקן פארלעגן אין ליגן...
גרויסמוטיקע וואגן
און זיגן... [1]).

פון יענער צײַט האָבן מיר אויך כאשטשעוואצקיס א ליד, געווידמעט דעם אָנדענק פון דער פאריזשער קאָמונע.

א לעצטער שאָס פון דעם פארעטערישן מאָנמארטר,
א לעצטער פײַער־שפּײַ, א דונער א געשטיקטער,
און אומגעוואָרפן און צעטראָטן ליגט ער
פאריזש פון רויטן אכצנטן פון מארט.
אָ קלוגער טיגער טיער, האָסט זיך געגרײַזט,
אף דײַנע בלינדע קנעכט האָסט צופיל זיך פארלאָזט:
עס האָבן דאָ אין צאָפן־לאנד איבעראנײַס
פאריזשער רויטע פאָנען אויסגעשפּראָצט.
פאריזש פון מארט, פאריזש פון אכצנטן
האָט העל צעפלאקערט זיך אין רוסלאנדס הארצן [1]).

אָט די שיינע ליד וועגן פאריזשער קאָמונע איז איבערגעדרוקט אין אַלע שול־כרעסטאָ־מאטיעס, בלויז אין די ביזאיצטיקע לידער־זאמלונגען כאשטשעוואצקיס איז זי ניטאָ... ס'זײַ־

---

[1]) געדרוקט אין „קאָמפאָן". ביז איצט אין די לידער־זאמלונגען נאָך ניט פארעפנטלעכט.

נען שפּעטער אָנגעקומען צײַטן, ווען כאשטשעוואצקי האָט געהאַלטן אָט די לידער זײַנע פאר ניט ווירדיקע צו געבן זיי אן אָרט אין זײַן קרוין... ס'זײַנען אָבער גראָד אזוינע לידער, פון וועלכע כאשטשעוואצקי דארף און וועט ציִען זײַן דיכטערישן ייִכעס־בריוו. ס'איז צו גלויבן, אז אין דער נײַער לידער־זאמלונג, וואָס וועט אָפּשפּיגלען כאשטשעוואצקיס איצטיקן עטאַפּ, וועלן זיי און אזוינע ווי זיי פארנעמען דעם אויבנאָן...

דעמלט אָבער האָט כאשטשעוואצקי געפונען פאר נויטיק צו פארייביקן דאָס „מיילע־לאנד. אינעם קליינעם ביכעלע „דאָרשט" האָט כאשטשעוואצקי צונויפגעקליבן אלע זײַנע „אייערנעכטיקע טעג". „דיבוקים", „זשאבעס", „דאָרהאמידבערס", „בלינדע נעכט" און זיי ארויסגעגעבן, ווי א „ווידערוווקס", ס'הייסט, ווי א נײַ געוויקס... און האָפּשטיין האָט אף אים ביידע הענט ארופגעלייגט און געבענטשט מיט האצלאָכע...

קיין גרויסע דיכטערישע האצלאָכע איז, פארשטייט זיך, ניט ארויס, און קיין גרויס קאָוועד דעם דיכטער אויך ניט פארשאפט... די רעוואָליוציע איז אוועק פאָרויס און איבערגעלאָזן דעם דיכטער שטעקן אין „אייערנעכטיקע טעג"... ס'זײַנען אָנגעקומען פארן קליינבירגער נאָך שווערערע צײַטן, און ער איז אונטער זייער מאסע אף א צײַט ארונטערגעפאלן.

## 3. פּעריאָד פון קליינבירגערלעך־אינטעליגענטישן „צידוק־האדין".

ארויסגעטראָגן און געכאסמעט איז דער גזאר,<br>
וויסטער גזאר פון טויטן און פארלענדן...<br>
(„הארטע וואָר" 18).

אָט דאָס איז דער שטיל־אונטערטעניקער לייט־מאָטיוו פונעם פעריאָד, וואָס האָט געפּרענט זײַן בולטע אָפּשפּיגלונג אין כאשטשעוואצקיס נײַעם צווייטן לידער־בוך „הארטע וואָר" פארלאג „שטראָם", מאָסקווע 1924). דאָס איז געווען אין די צײַטן פון די פּאָגראָמען אין אָנהויב נעפּ, ווען דער קליינבירגערלעכער אינטעליגענט, וואָס איז בעטעווע ניט קײַן דיאַלעקטיק, וואָס זעט נאָר דעם „איז" און פארשטייט ניט דעם „וווהין" און „פונוואנען", איז געוואָרן אָפּהענטיק און זיך פארקליבן אין וויסטן „שטראָם"־טעמפּל שפּינען דאָרטן דיכטערישן שפּינוועבס, מאכן „האוזקאָרעס־נעשאָמעס" און זינגען הארבסטיק־טריבע „אייל־מאָלע־ראכמימס"... אין ביינאשמאָשעס־טונקעלן „שטראָם"־טעמפּל האָט זיך אויך פארקליבן כאשטשעוואצקי. און דאָרטן איז בא אים פארלאָשן געוואָרן דאָס קליינינקע רעוואָליוציאָנערע פּײַערל, וואָס האָט זיך שוין געהאט אָנגעצונדן, טכיִעס־האמייסים זײַנען אופגעשטאנען געפילן, וואָס זיינען געלעגן פארגראָבן אין הארץ־טיפעניש נאָך פון דער פינצטערער רעאקציע־טקופע, און איצט האָבן זיי באקומען א נײַע קראפט...

נאָך קושט א טאָג די שויבן פון די פענצטער<br>
און גרינע שטערן אין דער נאכט נאָך ווינקען,<br>
נאָר יעדער טאָג איז שוין דער טאָג דער לעצטער,<br>
נאָר יעדער נאכט איז שוין די נאכט פון זינקען.

שוין זײַנען ווענט פארשלאָסן און פארשפּארט<br>
און בלויזע שארפן אין דער פינצטער בלענדן,—<br>
אָ, זאָל געשען, זאָל טרעפן שוין דער גזאר,<br>
דער וויסטער גזאר פון טויטן און פארלענדן!..<br>
(„הארטע וואָר" 18).

אלע ווענט זײַנען פארשפּארט... קיין אויסוועג. א פינצטערע נאכט, און אינדערפינצטער בלענדן פון אלע זייטן שארפע שווערדן...

טויט און אומקום... אָט דאָס איז דער פּכאָדימדיקער פּאָן אין „הארטע וואָר".

איך וועל שוין דאָ פון פריידן מער ניט וויסן,<br>
עס ווילן מיין הארץ ניט אָנטאָן זיך קיין וויל.<br>
ווען ס'זינקט א שיף און מעכטיק איז געוויסער

אף כאַלעלס פינצטערע פון גרויל,
ווען ס'זונקט א שיף און כוואַליעס זי פאַרגיסן
אף שווארצער הויל.
(ר. 12).

צום בילד פון „פאַרזונקענע שיפן" קערט זיך אום דער דיכטער נאָכאמאָל, און דאַן אַנטפּלעקט ער אונדז דעם סאָציאַלן טאָך פונעם דאָזיקן בילד. די פלאַכן פון יאַמען, דער־ציילט דער דיכטער מיט טיפן צער, זיינען שוין פאַרצויגן מיט לויטערער רו, מיט דעקן פון סאַמעט —

נאָר ס'וועלן ניט אומקערן טיפן
דעם זאַקרויב פון שטורעם.
אין פינצטערע שלונגען
פאַרזונקענע שיפן
מיט יאַם און מיט גרינעם געמויזעכץ פאַרשפּינטע
אף יאַמישע טהאָמישע גרונטן...
(ר. 19).

שלעפּן זיך אום איבער די גאַסן „צעהויקערטע מעסלעסן" (ז. 14), און אונטער די פּיס לויערן אומעטום „שטרויכלונג־שטיינער" (ז. 40). קיין אויסוועגן זיינען ניטאָ. און מע דאַרף די יעטורים אָננעמען פאַר ליב

און בין איך, וועלט מיינע, בא דיר באַשטעלט
אף הערן, פּאָלגן און אף טאָן,
און דו, מיין האַר—דו ביסט,
אף הייסן און באַפעלן.

און איז פון מיר דער מיין דיינער פאַרהוילן
און ווייס איך ניט אליין, וווהין מיר צילסט—
איז מיר אַלציינס דאָך גוט,
איז מיר אַלציינס דאָך רעכט...

און מוט
צו זיין דיין קנעכט
וועט מיר ניט פעלן.
(ר. 21).

און אין אַן אַנדער ליד —

און ליג איך אונטער שאַרפע טלאָ פון די צעיאָגטע טעג
מיט קאָפּ צעבראָכענעם אף שטיין פון בריק און בלוטיק
און ס'איז מיר גוט און גרויסנדיקע הענט איך שטרעק:
אווע, מאַריטורו טע סאַליוטאַנט!..
(ר. 52).

האכנאָע, אונטערטעניקייט דעם האַרטן רעוואָליוציע־גורל, וואָס האָט זיך אַזוי שווער אַראָפּגעלאָזן אף די פּלייצעס פונעם דיכטערס סאָציאַלן שיכט, אפן קליינבירגערטום פון דין קאַסריילעווקעס און סלאָוועשנעס, א מין וואַריאַנט פונעם אַלטן „גאָט איז גערעכט און זיין מישפּט איז גערעכט"...

דאָס ביכל „האַרטע וואָר" איז פול מיט פרעמדקייט־געפיל —

איך בין דאָ א פרעמדער צווישן שטיינער,
ביי א שטילער בא דער זייט פון טאָג.
(ר. 15).

מיט היים־ווי —

איז נאָך טיפער געבויגן מיין עלנטע היים,
און עס הויערט, ווי וואָלקן פאַרבאָרגענער וויי.
(ר. 17).

לײדיקגײערישע טעג, בערגלסאָניש־„נאָכאַלעמען”־טעג, קומען און גייען אוועק „מיט לאַנגע נאָגעניש און אויסגעהוילטע וויַטן” (ד. 22). בלינדע בעטלער זינגען אַף די ראָגן נדנע נאָגנדיקע לידער, אַלטע בלינדע מעצוראָים און גייער שלעפּן זיך אום... בלינדע און טויבע... (ז. ז. 24, 25, 31), הארבסטיקע נעכט זײַנען ביטער און קאַלט, „און ס'וועבט זיך דער נעפּל, און ס'וויגט זיך די פינצטער”, אין הארצן איז געבליבן איין טרייסט, א קליינ־בירגערלעכער טרייסט, „שטילע טרייסט פון ווײַב און קינד”... (ד. 30).

קליינבירגערלעכע פארלאָרנקײַט, אינטעליגענטישע צעקראָכנקײַט קוקט צו אונדז ארויס פון די בלעטלעך פון „הארטע וואָר”, א טריבער „צידוק־האדין” פון אן אונטערגייענדיקן שיכט יאָמערט ארויס פון די טונקעלע שורעס...

## 4. דער סטיל פון „הארטע וואָר”.

דער סטיל פון „הארטע וואָר” אנטשפּרעכט פולקום זײַן פּסיכאָ־אידעאָלאָגיע, דער פּסיכאָ־אידעאָלאָגיע פון אומקום און אונטערגאנג. אימפּרעסיאָניסטישע זעונגען, וויזיעס, סימבאָלישע רעמאָזים. א נאָגדיק זיך ציִענדיקע שטימונג פון

אין לאנגן דויערן פון נאכט פון טריבער
איין טאָג דעם צווייטן
און גראָווע פּאָלעס ברייטע
דעם קאַלטן טוי גיט איבער.

(האָפשטיין).

אין קיין איין ליד איז ניטאָ קיין בוילעטע טעמע. לירישע בלעטלעך פון א הארבסטיקן „טאָגביכל”, מיט אָוונטדיקע דוכטענישן („הארטע וואָר” ז. 32), בלויע וווּנדערפויגלען (ז. 6) מיט לייוויק־ניסטאָרישע פארהוילענע זייערס (ד. 5), עמיִצערס (ז. 7), העלע רײַטערס אַף פערד (ז ז. 8, 14), האמוינים מיט צעשטרעקטע הענט (ד. 7).

לעגין ווערט אויסגעשטאלט, ווי א הימלשער שאָליִעך

איז ער אַף ערד אראָפּ מיט פיס מיט שטאָלצע,
מיט א שמייכל אַף צעלויכטענעם געזיכט.—
האָט דאָס אײַז גערירט זיך און צעשמאָלצן
און אין נאכט האָט אויסגעבראָכן ליכט.

(ד. 46).

און אין אן אנדער אָרט—

אין שטילקייט האָט געריִפט דער שטאָלצער גײַסט,
וואָס זיך אנטפּלעקט אין דונער האָט און שטורעם.

(„אין שווערן גאנג” 57).

און אָט איז גאָר שוין קאָנקרעט —

האָט שוין אמאָל פון בארג „נעוור” פון הויכן
א פּאסטעך זיך באקוקט, דערוואַרטנדיק דעם טויט:
פּונוגטן האָט זיך ווײַטע וויסט געשפרייט,
פון וואגדער־צעלטן האָבן זיך געהויבן רויכן.
און זין פּארגייענדיקע האָט באלויכטן
פון דעם באשערטן לאַנד די ווארטנדיקע בײַט.
און מיט א הארץ א רויִקן, א שטילן
האָט ער אין הויל אַף שטיינערדיקער בעט געשטײַגט:
ער האָט זײַנס געטאָן: ס'איז אופגעוועקט דער ווילן,
דער וועג געצייכנט און דער ציל געצײַגט.

(„הארטע וואָר” 49).

אָט אין אזא קלײנבירגערלעכן נאציאָנאל־היסטאָרישן „לעווש“ האָט אָנגעטאָן כאשטשע־וואצקי דעם גרויסן פירער פון דער אלוועלטלעכער רעוואָליוציע אין די מינוטן, ווען ער האָט דערזען און דערפילט אין אָקטיאבער ניט נאָר דעם אומברענגער פון זײַן סאָציאַלן שיכט, נאָר אויך דעם אויסלײזער... און ווי יעדער קלײנבירגער, האָט אויך כאשטשעוואצקי פארזען דעם קלאס און געזען נאָר די פערזענלעכקײַט. „ס׳האָט וואָלגער ברייט זײַן הויכע מוט געשפּײַזט, צעשפּרײטע שטרעקע האָט זײַן דראנג געפורעמט“, און ער האָט עס אָנגע־צונדן די טעג, די טעג, וואָס ברענען, ווי ריזן־ליכטער. (ד. 49).

די פערזענלעכקײַט פונעם גרויסן פירער האָט פארשטעלט פארן קלײנבירגער דעם קאמף אף לעבן און אף טויט צווישן קלאסן און שיכטן, און ער פארגלײַכט אים מיט די לעגענ־דארע יעכידים פון זײַן קלײנבירגערלעכער קולטור־ירושע. דאָ איז ניט סטאם „עקספּראָ־פּריאַציע“ פון ביבליש־בילדערישן אינוועטאר דורך א רעוואָליוציאָנערער טקופע, ווי אנ־דערע ווילן האָבן, נאָר אן אָרגאנישער אויסדרוק־מיטל פון א קלײנבירגערלעכער פּסיכאָ־אידעאָלאָגיע...

אויך די בירגערקריג־טעמע איז באלויכטן ניט סאָציאַל־פּאָליטיש. נאָר קלײנבירגערלעך־הומאניש. באזונדערס כאראקטעריסטיש איז אין דעם פראט די ליד „יאָנטעוו פון פרילינג“. ס׳קומט פאָר דער יאָנטעוו פון פרילינג. האמוינים, האמוינים, מיט זון און מיט פאָנען... און אין א פענצטער פון העכסטן מויער האָט א קינד זיך באוויזן, „א ליכטיקן פּאָנעם אין הויך דאָרט צעהאנגען“.

> צו אויטאָמאָבילן צו פּאָרער, צו גײער, צו פלאטער פון פענדלעך,
> א קינד האָט א שמייכל צעשטרעקט אף צוויי זויבערע הענטלעך.
> („הארטע וואָר“ 54).
>
> און פּלוצים א שאָס, און א פלי האָט געטאָן אינדערלופטן
> א ווײַס און א רײנינקס—
> און קינד איז אף שטײנערנעם פלאסטער געלעגן א קלײנס און א שטילינקס
> אף שטײנערנעם פלאסטער—א קינד אפן יאָנטעוו פון פרילינג.
> (ד. 54).

א וואריאַנט פונעם ביאליקישן „נקמה כזאת—נקמת דם ילד קטן—עוד לא ברא השטן“ (אזא נעקאָמע, א נעקאָמע פארן בלוט פון א קלײן קינד האָט דער טײַוול אלײן נאָך אויך ניט באשאפן) און „די זון האָט געשײַנט, די אקאציע האָט געבליט און—דער שויכעט האָט געשאָכטן“...

קלײנבירגערלעך־הומאניש זײַנען אויך די איבעריקע באלאָדן פון בירגער־קריג—„דער שלײפער“, „באנאכט“ און אנד.

קײן סימען, קײן רעמעז פון קלאסן־שלאכטן, פון סאָציאַלן דיכטונג־סטיל.

## 5. דער איבערבראָך.

שוין אין „הארטער וואָר“ דערפילן מיר דאָ און דאָרטן סימאָנים פון אויסלײַטערונג. דער דיכטער האָט דערזען און ווי אף די כורוועס פון אלטן לעבן בויט זיך א נײַע געבײַ:

> נאָר זײַנען ווענט פון קוילנשלאקס צעלעכערט און צעבויערט
> אף כורוועס מיסט און באלקעס נאָך פארקוילטע,
> נאָר טאָג נאָך טאָג פון לויטערקײַט זיך וויקלט,
> נאָר טאָג נאָך טאָג—א ציגל צו א ציגל.
> (ז. 42).

און סע רײַסט זיך ארויס בא אים א טיף־הארציקע טפילע —

> העלער טאָג, צעבויטע אלע הויכן!
> העלער טאָג, צערודער שווערן בלײַ אין מיר.

וועט מײַן פּנים ווידער זיך צעלויכטן,
וועט מײַן הארץ מיר ווידער ווערן קינדעריש גרינג.

(ז. 13).

ער וויל צעברעכן זײַנע „טונקעלע ברילן" און פרייען זיך מיט אלץ און מיט אלעמען. „דער ווײ פארגייט, ס'פארהוילן זיך די ווונדן"—דידאָזיקע שפּירונג פון גײַסטיקער אויסהיילונג (וואָס איז, אגעוו, אויך פאראן בא האָפשטיינען אינעם ליד „עס שיילט זיך די ווונד פון מײַן אומרו") איז געוויס פארבונדן, ווי מיט דער אלגעמיינער אופשטעלונג פון לאנד, אזוי אויך מיט די ספּעציעלע מאָסמיטלען, וואָס די סאָוועטן־מעלוכע האָט אונטערגענומען צו געזונט־מאכן דאָס לעבן פון דער ייִדישער אָרעמקײַט.

און איינמאָל, דערציילט אונדז דער דיכטער, האָט ער גענומען א האק און איבערגעהאקט דעם שווערן פינצטערן קנופּ, וואָס האלט צוגעבונדן צו די „ווייטיקדיקע אמאָלן".

האָב איך זיך אופגעשטעלט מיט האק אין האנט און האָב געזאָגט:
זאָל ווערן טאָג, זאָל פעלן זיך דער קומער...
איז
אופגעגאן די זון
און
ס'איז געוואָרן טאָג
אין מיר
און ארום מיר...

(ד. 41).

אָבער די „כעוולעליידע" פון איבערגעבורט זײַנען געווען שווערע. דער פּראָצעס איז געווען א ווייטיקדיקער. כאשטשעוואצקי האָט אים אף א סימבאָלישן אופן איבערגעגעבן אין זײַן שיינער באלאדע „אָרכים" („אין שווערן גאנג" 21—28). פון סרייפע, פון אומגליק, פון גרויל זײַנען די גרײַז־גרויע אָרכים געקומען צום דיכטער אהיים און געבעטן „מיט בלויִלעכע ליפּן", „מיט פּענעמער פינצטער און געל" בלויז אן אָפּרו־שוועל. דער דיכטער דערציילט, אז ער האָט זיי אליין געבעטן קומען: ער האָט „פארנומען אין נאכט דעם געוויין, זייער שרעקלעכן ווייטיק פארנומען". גאנץ אופריכטיק אנטפּלעקט דאָ דער דיכטער זײַן אינטימע דיכטערישע פארבונדנקײַט מיט דעם קליינבירגערלעכן שיכט, וואָס איז ארונטערגעפאלן אונטערן ראָד. ער לאָזט זיי ארײַן אין זײַן שטוב, לייגט זיי פאָר זײַן בעט און זײַן טיש... אָבער די אָרכים האָבן פול געמאכט די שטוב מיט נאכטישן שוידער, מיט גרײַזגרויער זקיינישער שטומקײַט, מיט שאָטנס און שפּינוועבס, מיט טפילע צו אייביקער פינצטערניש. ס'איז אומעגלעך געוואָרן פארן דיכטער עס אריבערצוטראָגן, און ער האָט די אָרכים פארטריבן מיט שוידערלעכער הארטקײַט —

געווען אין מײַן שטוב זײַט איר, געסט
און א צײַט דאָ א לאנגע פארבליבן,
איצטער גייט און מײַן נאָמען פארגעסט
און די סטעזשקע, וואָס פירט צו מײַן שטיבל...
(„אין שווערן גאנג" 28).

א לינקער דיכטערישער „קנייטש", וואָס דערמאָנט אָן כאריקס קלאָלעס אפן שטעטל... ניט טרײַבן דארף מען אונדזערע „אָרכים", נאָר איבערבויען זייער לעבן, ארופירן זיי אף סאָוועטיש־סאָציאַליסטישע רעלסן.

ס'איז אָבער געווען א געזונטע רעאקציע פון א דיכטער, וואָס איז צו לאנג, ווי פּערעצעס באדכן פון „באנאכט אפן אלטן מארק", געזעסן אין כורוועס צווישן שפּינוועבס.

דידאָזיקע רעאקציע איז געווען היסטאָריש־נויטווענדיק און בארעכטיקט. איר דאטע איז 1925.

## 6. „אין שווערן גאנג“.

אין שווערן גאנג, אף איבערבראָכן העכסטע,<br>
האָט אָפט געבראָכן זיך דאָס יונגע קאָל,<br>
נאָר שטאָל פון מענלעכקייט, נאָר שטאָל פון פעסטקייט—<br>
מיר האָבן דאָ דערוואָרבן אָט דאָס שטאָל...

אָט דער עפיגראַף, וואָס מיט אים הויבט זיך אָן כאשטשעוואצקיס צווייטער לידער־בוך „אין שווערן גאנג“ (מאָסקווע, צענטרפארלאג 1929), גיט אן אויסגעצייכנטע כאראקטע־ריסטיק פון דער דיכטערישער פסיכאָ־אידעאָלאָגיע, וואָס איז אינעם דאָזיקן בוך געקומען צום אויסדרוק. סארא ווייטער מעהאלעך עס איז פון „הארטע וואָר“ ביז „אין שווערן גאנג“! דאָרטן — צעקראָכנקייט, שרעק, האכנאָעדיקייט פארן גורל, דאָ — פעסטקייט פון טראָט, שטייפקייט פון ווילן, פרייד פון בויונג. דאָרטן — פרעמדקייט, דאָ — ראטנלאנד איז א היים גע־וואָרן. דער היים־מאָטיוו ווערט איבערגעכאזערט פיל מאָל אין ווארייִרט אף פארשיידנערליי אויפאנים.

אך, מאָסקווע, מאָסקווע, ווער האָט זיך דען געריכט<br>
ווער האָט אין היץ אין גליִענדער געכאָלעמט דען,<br>
אז דו וועסט אופגיין אין וווּנדערלעכן ליכט<br>
פאר מיר, פאר אונדז, פאר ווייטסטע, ווי פאר נאָענטע...<br>
(„אין שווערן גאנג“ 9).

איבערן דיכטערס אלטער היים האָט זיך אדורכגעטראָגן א פייערדיִקער שטורעם און האָט געלאָזן נאָך זיך כורוועס און בערג מיט אש —

נאָר ער האָט אויך אין ווילדער ווייט אין פרעמדער<br>
פארטראָגן פייכטע לעבנספולע זוימען,<br>
פארלאָרן זיי אף שויס פון ווייטע פעלדער—<br>
און היימען פרעמדע ווערן ליבע היימען.<br>
(ד. 37).

דער דיכטער איז גליקלעך מיט זיין נייעם היים־געפיל.

און איך... איך האָב ביז איצט נאָך קיינמאָל ניט<br>
געפילט אזוי ביז בלוט ביז יעדן טראָפּן,<br>
וואָס הייסט אזוינס צו ליב האָבן א הימלאנד,<br>
און אייגן לאנד, וואָס הייסט אזוינס צו האָבן.<br>
(ד. 39 [1]).

און די נייע היים האָט געבראכט דעם דיכטער ניט בלויז רו און לעבן־זיכערקייט (אין די ערשטע היים־מאָטיוון איז בעפיירעש געקומען צום אויסדרוק אָט דערדאָזיִקער געפיל. דאָס סאָוועטנלאנד איז דאָס ערשטע לאנד, וואָס איז פאר יידן א היים געוואָרן), נאָר זי איז אויך, און כאשטשעוואצקי באוווסטיקט עס גאנץ שארף, דער קוואל פון זיין סאָ־ציִאל־אידעאָלאָגישן איבערגעבורט.

ניט די הימלען דיינע קויטיקע און גרויע,<br>
ווינטער־קעלט און שטויב פון הייסן זומער;<br>
ניט די קופלען פון די קלויסטערס דיינע פרומע,<br>
שטום־פארלאָרענע אין פוסטן דווער.

ניט פון צייט פארגאנגענער די שפורן<br>
ניט דער אלטער שטיינערדיקער גליוועך,—<br>
הייסער פאָך פון פייערדיקן שטורעם,<br>
אָטעם פרישנדיקער, טעג אין פיבער!<br>
(ד. 6.).

---

[1]) זע אויך ווארייִרונגען פון דעם היים־מאָטיוו ז.ז. 8, 44, 104, 116.

ערשט אין דער נייער היים האָט דער דיכטער דערפילט, „אז יעדער הויז, אז יעדער ווינקעלע באזונדער, דורך טויזנט פעדעמער פון גרויסן זייַן מיט אַלץ ארום פארקניפּט איז און פארבונדן!“ וועגט זייַנען שוין איצט מער ניט קיין ווענט, און דער דיכטער נעמט אוף אין אייגענעם געצעלט די שטימען פון מערכאקים און פון וויסטעס.

אויב ס'איז מייַן היים נאָך ניט די גאנצע וועלט—
א זעקסט־כיילעק פון וועלט איז זי געוויס דאָך...

(ר. 5.).

דער קימאט פיזיאָלאָגישער היים־באגריף ווערט פארוואנדלט אין א סאָציאַלן, אין א רעוואָליוציאָנערן. אָט די פארוואנדלונג איז געווען א וויכטיקער עטאפּ אף כאשטשעוואצקיס וועג צו פולקומער רעוואָליוציאָנער־פּראָלעטארישן איבערגעבורט.

אָבער דערווייַל האָט זיך נאָך „אין שווערן גאנג אף איבערבראָכן העכסטע אָפּט גע־בראָכן זיך דאָס יונגע קאָל“. דער לידער־בוך „אין שווערן גאנג“ איז נאָך פול און איבער־פול מיט פערזענלעכע מאָטיוון, וואָס זייַנען אבסאָליוט ניט באפארבט מיט דעם פסיכאָ־אידעאָלאָגישן גאנג פון אונדזער פיבערדיקער צייַט. נאָכמער. אינעם בוך „אין שווערן גאנג“ פארנעמט דער פערזענלעכער מאָטיוו אן אָן אן־ערעך גרעסערן אָרט ווי אין „הארטע וואָר“. ס'מאכט אן אייַנדרוק, אז נאָכן אָפּגיין פון זייַנע פריערדיקע סאָציאַל־אידעאָלאָגישע פּאָזי־ציעס האָט זיך דער דיכטער אף א צייַט פארהאלטן אין די אייגענע דאלעדאמעס. דערצו האָט געוויס מיטגעהאָלפן דער קורצווייַליקער „שטילער“ פעריאָד, אין וועלכן די וועלט־רעוואָ־ליוציע איז אריינגעטראָטן אין די יאָרן 24־27. צו די אָ דאטעס געהערן דאָסראָוו „פער־זענלעכע“ לידער כאשטשעוואצקיס. ער זינגט דעמלט שטיל פארבענקטע לידער „צו דער מאמען“.

איך וויל הייַנט נאָר דיר געהערן,
דיר, מייַן טייַערע, אליין.
— — — — — — — — —
כ'בין דייַן זון, און דו—מייַן מוטער,
נעם מיך, וויג מיך אף די הענט...

(ר. 36).

און צו זייַן קינד, וואָס „אונטער זייַנע פיסלעך גליִען שטיינער פונעם הויף, און די טימער זיך צובליִען, ווען ער גיט א „לויף“.

און אין שטוב—אין אלע ווינקלען
ליכטיק ווערט און העל
ווען די אייגעלעך צעפינקלען
איבער שמאָלער שוועל.

איז ער איצט אוועקגעפאָרן
מיטן שנעלן צוג,—
אָן דעם קעפּעלע דעם קלאָרן
איז די שטוב קיין שטוב...

(ר. 32).

א קימאט־פּאָלקטימלעכער מאָטיוו.

אף אזאן, גאָר אסאך בלעטלעך פון „אין שווערן גאנג“ דערציילט הארציק און אופ־ריכטיק כאשטשעוואצקי וועגן זייַן ליבע־בענקשאפט און זייַנע ליבע־באגעגעגישן, און אויך דיראָזיקע לידער זייַנען אויסער אונדזער רוים און צייט. ס'איז גענוג צו פארגלייַכן כאשטשעוואצקיס ליבע־מאָטיוון מיט קושניראָווס, קעדיי צו דערזען בוילעט זייער כאראקטער. (זע „מערי“ אין לידער־זאמלונג „ברויז“). כאשטשעוואצקיס ליבע־מאָטיוון זייַנען באלויכטן

הייניש־פערעציש [1]), און דער לייטמאָטיוו איז: די פרוי איז גענארעריש, די ליבע־געפילן זייַנען—אָנגענעמע פארשיקערנדיקע „גענארן", אָבער גענארן...

ס׳איז ליב דער גענאר מיר, דער כאָלעם איז זיס
און פייַנלעך און הארט וואָלט געווען די דערוואכונג...
(ד. 77 [2]).

די געטרוימטע פרייד פון ליבע איז אסאך שענער פון דערווירקלעכקייַט אירער—

די פרייד, וואָס דארף קומען, איז טויזנט מאָל ליבער
פון דער, וועלכער קומט שוין, פון דער, וואָס איז דאָ—
עפשער דעריבער, עפשער דעריבער
איך לייג אָפּ אף שפעטער די ליכטיקע שאָ.
(ד. 79).

ווי אינטעליגענטיש־טרוימעריש עס קלינגען אָט די שורעס אקעגן קושניראָווס געזונט־ערדישע פערזן.

זי גייט אוועק שוין מערי,
ווייַל טאָג בא טירן ווארט,
און מיר איז גוט צו הערן,
ווי מעריס טראָט איז הארט.

ווי הארט און ערדיש־הילכיק
טרעט מערי אריבער די שוועל,
ס׳האָט קיינער נאָך דאָרט אפן מילכוועג
אזעלכע טריט ניט געשטעלט.
(„ברויז". 68).

ס׳איז שוין ניט קיין וונדער, וואָס כאשטשעוואצקי האָט געווידמעט אזוינע הארציק־אינטימע שורעס—יעסענינען, געזען אין אים א שטיק פון זייַן אייגענעם „איך".

ס׳האָט יעדער עפעס זייַנס אין אים געזען,
אין זייַנע גענג, די ווילדע און פארשייַטסטע,
דערקענט די אייגענע, די ניטפארוואָרטע גענג,
דערקענט כאלוימעס שטילסטע און פארטייַעטסטע.
(ד. 92).

יאָ „אין שווערן גאנג, אף איבערבראָכן העכסטע, האָט אָפּט געבראָכן זיך דאָס יונגע קאָל", אָבער ניט צעבראָכן געוואָרן. פארקערט, ביסלעכווייַז און פאמעלעך האָט זיך אָנגעזאפט דאָס קאָל מיט שטאָל פון מענלעכקייַט, מיט שטאָל פון פעסטקייַט, וואָס ער און מיר אלע האָבן דאָ דערוואָרבן אין באָלשעוויסטישן פאָטערלאנד. סאָפקאָלסאָף האָט דער דיכטער דערהערט דעם גרויסן „רוף פון צייַטן" און איז אוועק מיט פעסטע זיכערע טריט אף נייַע רעוואָליוציאָנער־פראָלעטארישע רעלסן. דער רעקאָנסטרוקטיווער פעריאָד און דער אופשטייַג פון דער רעוואָליוציאָנערער באוועגונג אין דער גאנצער וועלט האָבן זיכער אין דעם געשפילט די דאָמינירנדיקע ראָל. מיטגעהאָלפן האָבן געוויס אויך די פארביסענע קאמפן קעגן דעם „שאָלעמבייַיִס" אין אונדזער ליטעראטור, קעגן דער בארעכטיקונג פונעם „קליינבירגערשמערק", וואָס האָבן זיך צו יענער צייַט פאנאנדערגעוויקלט אין אונדזער ליטעראטור.

---

[1]) פערעצעס ווירקונג זעט מען באזונדערס אינעם ליד „ס׳איז דייַן ווארעמקייַט מיר קארג", ז. 77.
[2]) זע אויך 78. 89 און אנד.

# 7. אָף נײַע רעלסן.

אָנהויבנדיק פון 1927 איז כאשטשעוואצקי געוואָרן אן אָפטער גאסט אין דער צײַטונג. ער רופט זיך אָפּ מיט זײַן ליד אף די גרויסע רעוואָליוציאָנערע געשעענישן (כינעזישע רעוואָליוציע, סאקאָ און וואנצעטי א. אנד.), ער נעמט אן אָנטייל מיט זײַן דיכטערישער ענערגיע אין די טאָג־טעגלעכע שלאכטן פאר דער סאָציאַליסטישער בויונג, פארן פראָמפינ־פלאַן, פאר דער סאָציאַליסטישער פארמעסטונג, דאָס, וואָס אנדערע פון אונדזערע דיכטער־מעפונאַקים האלטן עס פאר ניט ווירדיק פאר זייער דיכטערישער הויכקײַט [1]. כאשטשע־וואצקי האָט צוריק געפונען דעם פאָדעם, וואָס ער האָט אָנגעהויבן שפּינען אין די ערשטע אָקטיאבער־יאָרן און דערנאָך אים פארלאָרן.

זײַן נײַעם דיכטערישן „אני מאַמין" פאָרמולירט כאשטשעוואצקי אין זײַנער א ליד:

איך לעב מיט דער לײַד און דער פרייד פון מײַן דאָר
פון מעכטיקן פעלד נאָך א זעמדל א קלייניגקס.
אָן אים בין איך גאָרניט, מיט אים בין איך גאָר,
און דאָס איז ניט קארג מיר, און דאָס איז ניט ווייניק.

און כ׳פיל זיך באנוגנט און פיל זיך באגליקט
און גרייט כ׳בין די לידער די שענסטע צו שענקען,
נאָר רויך פון פאבריק זאָל ניט בלײַבן פארשטיקט,
נאָר רויש פון מאָטאָר זאָל ניט אופהערן שווענקען.

און ווען ס׳וועט קארג זײַן מײַן וואָרט און מײַן רוף,
און ס׳וועט זיך דער שלאכט שוין דער לעצטער צעזירן—
כ׳וועל ווארפן אין שלאכטן מײַן אייגענעם גוף,
ווי כ׳ווארף דאָ אצינד מײַנע מונטערע לידער [2].

אין איינער פון זײַנע לעצטע לידער „מעקט מיך אויס פון צעטל" זאָגט זיך ארויס דער דיכטער נאָך שארפער:

איך קאָן אײַך אים שענקען דעם צונאָמען דיכטער,
איך בין דאָך ניט שיקער, מײַן ליד איז מײַן פליכט נאָר.
מײַן ליד איז מײַן טאט, ווי באם העקער, באם שניצער,
אן ארבעט, ווי יעדנס אין ווארשטאט באם שטיצער.

איך וויל, אז א שלאָגלער, א גיסער, א טאָקער,
גאנצפרי, אין טראמוויי, אין זײַן ארבעט־האפסאָקע,
מיט די ציפער פון שביט, מיט די נײַסן צוזאמען
זאָל דורכלויפן אין אפדערגיך מײַנע גראמען.

און נאָכדעם אין ארבעט פארטיפט און פארקלערט
אין שאָקל־געוויג פון די הויבערס און קראנען
זאָל ער פלוצים און פון זיך אָן קלאנג און אָן ווערטער
דעם גאנג און געזאנג פונעם ליד זיך דערמאָנען.

און דערדאָזיקער נײַער דיכטערישער קרעדאָ בלײַבט נישט קײַן הוילער קלאנג, קײַן אינטעליגענטיש־פוסטע בארימערײַ. כאשטשעוואצקיס ליד ווערט אין דער ווירקלעכקײַט א שלאָגעוודיקע און שלאָגלערישע. זײַן טרוים—שאפן דאָס נייע ארבעט־ליד—פארווירקלעכט

[1] א קליינער טייל פון אָט די נײַע לידער זײַנען ארײַן נאָך אין „אין שווערן־גאנג".
[2] די, ווי אויך די ווײַטערדיקע ציטאטן, זײַנען גענומען פון לידער, וואָס זײַנען געדרוקט אין די לעצטע יאָרן אין פארשיידענע צײַטונגען און זשורנאלן.

ער, צוזאמען מיט אנדערע פראָלעטארישע דיכטער, אפֿן וואָר. זײַן ליד „פינף יאָר אין פיר“
ווערט פארוואנדלט אין א נײַער מאסנליד פון אונדזער צײַט.

פון לידער פון הונדערט
פון שיינע בא מיר—
נאָר איינע מיך מונטערט—
דעם פינפיאָר אין פיר!

די ליד איז א קורצע,
נאָר ברייט אָן א שיר!
זי ברענט ווי א סטורקאטש —
דעם פינפיאָר אין פיר!

עס האָבן זי קעמפער
אין שלאכטן געפירט
אלס רוף און אלס ענטפער—
דעם פינפיאָר אין פיר!

און ס'זינגען די דערפער
זאוואָד און קאָלווירט
און ערד גאָרע ענטפערט:
דעם פינפיאָר אין פיר!

און נאָך א זאך איז קעדײַ אָפּצומערקן: אין פעריאָד פון „הארטע וואָר“ האָט זיך דער
דיכטער געפילט פאר א קנעכט, וואָס האָט מוט צו פאָלגן און טאָן (זע אויבן). איצט מעג
דעט דער דיכטער אליין

ניט לויט געשריבענעם, ניט לויט געגעבענעם געזעץ,—
לויט אייגענעם באפעל פון פרײַען הארצן,
האָב איך זיך דאָ אצינדער צוגעזעצט
אף ווײַס פאפיר צו וויקלען שורעס שווארצע.
(„אין שווערן גאנג“. 114).

אויך פארן דיכטער בלײַבט אין זײַן גאנצער קראפט לענינס באליבט ווערטל: קנעכט
פילט זיך בלויז דער, וואָס מע שלעפט אים. דער, וואָס גייט
ין, פילט זיך פרײַ.
ען כאשטשעוואצקי איז אוועק אף נײַע רעלסן, האָט ער זיך מיטאמאָל דערפילט פרײַ.

## 8. אָף נײַע סטיל־רעלסן.

די ווערטער פון בוך און פון מארק און פון קלייזל—
צעגעסן פון אלטקײַט, צעפרעסן פון „מויל“—
מיר דארפן געפינען איצט ווערטער פון אײַזן
פאר רויש פון טורבינען, פאר מאשינען־געהויל.

כאשטשעוואצקי שוין געפונען זיי, די נײַע אײַזן־ווערטער? אף פײַן פון סטיל אין
בעניש שטויסן מיר זיך שוין אָן אינעם בוך „אין שווערן גאנג“. אלע ווערטער
אָרט דער דיכטער אין איינער א ליד, זײַנען שוין גערעדטע און געהערטע. ווי נעמט
, פרעגט מיט צארפולער בענקשאפט, כאשטשעוואצקי, ווו נעמט מען יענע ווערטער

וואָס זאָלן גיין פון הארץ צו הארץ—
ס'קאָנען הערצער דאָך ניט לעבן אָפּגעזונדערט,
ענג איז זיי אליין אין קלעם פון גופֿן.
ס'לעצט א הארץ מיט צווייטן זײַן פארבונדן.

דער דיכטער זוכט אויך, פאַר סאָנים פאַרשטייט זיך, א וואָרט, וואָס זאָל זײַן געגליכן צו א נאגאַן—

ס'איז גוט צו האָבן א נאגאַן
און לערנען זיך בא אים—דאָס שטײַף־געשליפן וואָרט
צו היטן שטרענג, צו רעגע ריכטיקער, צו ריכטיק אָרט,
און ווען עס קומט דאָס אָרט און ס'קומט די רעגע—דאַן
צו טרעפן גלײַך אין פונקט, ווי דער נאגאַן.

(„אין שווערן גאנג", 146).

דאָס זײַנען, ווי זאָגט מען עס, גאָלדענע ווערטער. דער פּעריאָד פון פאַרשאַרפטן קלאַסן־קאמף און אָנגעשטרענגטער אינדוסטריאַליזאַציע און קאָלעקטיוויזאַציע דאַרף האָבן „ווער־טער פון אײַזן", „ווערטער־נאגאַנען". און כאשטשעוואַצקי זוכט אָנגעשטרענגט דאָס נײַע וואָרט. מע זעט, אז ער אַרבעט אָנגעשטרענגט איבער זײַן לעקסיק און פּראָזאָדיע, איבער זײַן פּאָעטיק. און ער האָט שוין אין דעמדאָזיקן געביט אייניקע ניצחונות. דער אימ־פּרעסיאָניסטיש־סימבאָלישער עלעמענט, וואָס איז געווען א צײַגער פון אָפּגאַנג און יערידע איז פון זײַן נײַער ליד, ליד פון פּראָלעטאַרישן אופקום, אינגאנצן פאַרשוווּנדן.

מיט יעדן טאָג
ווערט אַלץ שטײַפער מײַן טראָט—
מײַן טראָט איז ניט מײַנער—
מײַן טראָט איז פון טויזנטער.

כאשטשעוואַצקי בויט שוין איצט זײַן ליד אַף די באַפליגלטע פּראָזאַיזמען פון אונדזער איצטיקער בויונג אין קאמף פאַר סאָציאַליזם. ס'זײַנען איצט אופגעקומען ווערטער אזוינע, וואָס טראָגן מיט דיכטונג פון זייער געבוירן. מע פלעגט אמאָל ריידן וועגן ספּעציפיש־פּאָע־טישע ווערטער. יאָ, ס'זײַנען געווען אזוינע, אָבער זיי זײַנען צוזאמען מיט דעם קלאַס, וואָס האָט זיי געבוירן, אונטערגעגאנגען. וועמען קען שוין איצט באגײַסטערן „זײַדענע וואָלקנדלעך" און „בלאַסע טעג"? נײַע ווערטער האָט אונדזער קלאַס געבוירן—סאָציאַליזם, געוועט, פאַרמעסטונג, שלאָגלער, פינפיאָר אין פיר, פאַרטיי־צוזאמענפאָר, דאָנבאַס, דנעפּרבוי, אַלקאָפּע, לענין, סטאַלין, א.א.וו., ווערטער, וואָס זײַנען פאַרוועבט מיט באגײַסטערונג פון קאמף, פון שלאַכטן פאַר א נײַ לעבן, פאַר א נײַער קולטור, פאַר א נײַעם מענטשן, ווער־טער, וואָס זײַנען אויסגעוועבט פון די איידלסטע און פײַנסטע פּאָעטישע פעדעם, לעבן אליין און באלעבן א וועלט מיט אונטערדריקטע און פאַרשקלאַפטע, טראָגן אומעטום, אין אַלע וועלט־ווינקעלעך, טרייסט און האָפענונג. פון דעם וואָרט־מאַטעריאַל שאַפט די פּראָלעטאַרישע דיכטונג איר נײַע ליד צו באגײַסטערן מיליאָנען. פון אים פּרוּווט בויען זײַן נײַע ליד אויך כאשטשעוואַצקי. אָנשטאָט דעם נאָגנדיק־צעצויגענעם באַטראַכטנדיקן געדיכט, קומט די ליד (песня), די דינאַמישע ליד־לאָזונג, ליד־רוף, ליד־געזאנג, מיט איר נײַעם, שלאָגעוודיקן ריטם.

— 2000 ציגל!
דערלאנגן!
— 2000 ציגל—מיט הונדערט!
— דרײַהאַלבן טויזנט!
— פאַראַן!
— דרײַ טויזנט ציגל!
גיט אונטער.
פון אינדערפרי און ביז שפּעט,
סיף איבער נאכט און ביז טאָג־ליכט
מונטערער אַרבעט־געוועט,
שווערער געוועט פון די שלאָגלער.

(די ליד פון די ציגל־טרעגער).

כאשטשעוואצקי האָט זיך איבערגעבויט ניט בלויז טעמאַטיש, נאָר אויך סטיליסטיש. זײַן סאָציִאַל־פּאָליטישע ליד ווערט אַלץ שלאָגעוודיקער, שלאָגלערישער און געפינט אַ שטאַרקן אָפּקלאַנג בא די, צו וועמען דאָס וואָרט איז געווענדעט.

אַף אַ טראַנספּאָרמירטן אופן נוצט אויס כאשטשעוואצקי דעם באַלאַדע־זשאַנר, צו וועלכן ער האָט אַ באַזונדער נייגונג. אָט אַזוי דערציילט ער אין „הײַזער“, ווי „יאָרנווײַז האָבן געלעבט, קעגנובער, צוויי ווײַסע אַלציינע איינשטאָקיקע שטיבער“, וואָס ס׳האָבן אויסגעבויט פּריצים צי גווירים. האָט מען די גווירים און פּריצים פאַרטריבן, און די איינשטאָקיקע שטיבער האָבן פאַרנומען מענטשן פון וואַרשטאַט

אין צימער אין יעדן—אַ גאַנצע מישפּאָכע
פאַר ענגשאַפט זיך האָבן די ווענט שיר געבראָכן...

איז צווישן די שטיבער אוועק אַ פאַרמעסטונג, זיי ווערן פאַרוואַנדלט אין פילגאָרנדיקע מויערן

און מויער מיט מויער אין פלינקע געוועטן
זיי שטײַגן מיט קראָקוועס און קלינגען מיט בלעכן
— ווער גיכער, ווער בעסער, ווער פלינקער און העכער.

און אַזוי מעטאַנימיש און באַלאַדנאַרטיק דערציילט כאשטשעוואצקי וועגן דער סאָציִאַליסטישער פאַרמעסטונג, ווי אַף די איינשטאָקיקע פּריצישע שטיבער זײַנען הויך זיך צעוואַקסן—

צוויי מעכטיקע ריזן אין שטאָל־פעסטע פאַנצערס
מיט קוימענס אין בלוי און מיט פענצטערשע גלאַנצן,
און איינס קעגן צווייטן זיי לאַכן, ווי זיגער
— נו ווער האָט געוווּנען?
אריבערגעשטיגן?

פאַרשטייט זיך, דעם כ׳ כאשטשעוואצקי, ווי אונדזער פּראָלעטאַרישער דיכטונג ביכלאַל, שטייט נאָך פאָר פיל צו אַרבעטן איבער זײַן טעמאַטיק און סטיל, פאַרבינדן זיך נאָך ענגער און אָרגאַנישער מיטן פּראָלעטאַרישן זײַן, ווערן אַ ווירקלעך פעדעמל אין דער מאַטעריע קלאַס, אין דער מאַטעריע פּראָלעטאַריאַט, אײַנזאַפּן אין זיך דעם סטיל פון זײַן רעוואָליוציִאָנערן לעבן און דעם סטיל פון זײַן רעוואָליוציִאָנערן שאַפן. דאַן וועט זײַן נײַע, איצט נאָך אַביסל לײַכטוואָגיקע ליד, ווערן טיפער, סינטעטישער, ווערט זײַן דער ליכטיקער עפּאָכע, וואָס, ווי דער דיכטער זאָגט, ס׳איז אונדז אַ גליק באַשערט, צו מיטלעבן מיט איר, מיט אירע שטורמישע טעג און וואָכן.

פונעם לאַנד „מיילע“ און „האַרטע וואָר“ ביז „פינפיאָר אין פיר“ — סאַראַ גוואַלדיקער מעהאַלעך, סאַראַ טיפער רעוואָליוציִאָנערער איבערגעבורט!

ד. רובינשטיין.

# יערידע-שטימונגען אין דער יידישער קליינ-בירגערלעכער דיכטונג פון פוילן.

ווי א רויטער פאָדעם גייט דורך אין דער גאנצער יידישער קליינבירגערלעכער דיכטונג פון פוילן דער קלאָגעדיקער ניגן, די יערידע־שטימונג, דער געוויין, וואָס צעוואקסט זיך אין א געיאָמער פון פארצווייפלונגען, אין פרווון פון אנטלויפן פון דער גרויערווירקלעכ־קייט דורך מיסטיק א. ד. גל. די עקאָנאָמישע צעבראָכנקייט און אָרעמקייט פונעם יידישן קליינבירגערטום, וואָס ווערט פון טאָג אלץ גרעסער—דאָס איז דער צענטראלער מאָטיוו אין דער גאנצער יידישער קליינבירגערלעכער פאָעזיע פון פוילן.

עס איז קלאָר ניט קיין וווּנדער, וואָס דער כורבן־מאָטיוו איז דאָס דאָמינירנדיקע אין דער יידישער פאָעזיע פון פוילן. די פאופעריזאציע פון די יידישע ארבעטנדיקע מאסן, באַ־זונדערס אין די שטעטלעך פון פוילן, קען שוין היינט ניט פארהילט ווערן מיט דעם גאָל־דענעם שטויב פון ראָמאנטיק, און די ראָמאנטישע „אידיליע” מוז אָפּטרעטן דער רעאליס־טישער ברוטאליטעט, דעם ביטערן טאם פון שווערער מענטשלעכער געפּרוּווטקייט. אלץ, וואָס קומט פאָר אין לעבן פון יידישע ארבעטנדיקע און אָרעמע מאסן אין פוילן, האָט אין דער יידישער דיכטונג באקומען א הארבן פארב פון יענעם גרויסן צאָרן, פארוואָרלאָזקייט און נויט, אין וועלכע זיי געפינען זיך.

דער דיכטער באָרעך אָליצקי זעט דאָס לעבן אין שטעטל אזוי:

> שאטקעוועט מען קרויט צו זייערן אין פעסער
> און ס'קאָכט זיך מאנאך קארטאָפליעס פולע טעפּ,
> ס'שטייען הונגעריק די שטיבעלעך מיט אראָפּגעלאָזטע קעפּ.
>
> און אימירצעשעם די צייט וועט ווערן בעסער
> (זאָל נאָר זיין כעיובע פון דעם ליידיקן געוועלבל)
> וועט מען איינצוזאלצן אפן ווינטער קוילענען א קעלבל[1])

אויב בא ב. אָליצקין איז נאָך פאראן א פונק פון האָפענונג, זאָל זיין א האָפענונג פון „קוילענען א קעלבל”, זעט שוין דער דיכטער אווראָם הערשל גאָר קיין אויסוועג ניט. שרעק, שוידערלעכע בילדער קוקן ארויס פון יעדער ליד. אין זיינע לירישע לידער שרייט דער דיכטער אויס:

> קאָנען אויגן ניט קישן מער
> מיט וואָכעדיקע בליקן,
> קאָנען הערצער נאָר צאפּלען, צאפּלען
> און ניט זיך פרייען.

אויסדרוק פון טיפער פארצווייפלונג, פון טרויעריקער פארשניטנקייט, פון צעבראָכנקייט. דאָס איז דער בוילעטסטער אויסדרוק פון דער סאָציאלער און גייסטיקער אָרעמקייט פונעם יידישן קליינבירגערטום, בא וועלכן עס „קאָנען הערצער נאָר צאפּלען און ניט זיך פרייען”.

---

[1]) „ווארשעווער שריפטן” ארויסגעגעבן דורך דעם ליטעראטן־קלוב באם פאריין פון יידישע ליטעראטן און זשורנאליסטן אין ווארשע. 1926—1927 י.

און אויב באם דיכטער אווראָם הערשל איז שוין פארלאָשן די פרייד און עס זײַנען שוין אָפגעשטאָרבן אלע עמאָציִעס, גייט שוין דער דיכטער מוישע עקשטיין אנטקעגן דעם טויט. זײַן גײַסטיקע אָרעמקײַט, זײַן פארצווייפלונג און האָפענונגלאָזיקײַט וויל ער ארײַנ־ווארפן אין שויס פון טויט, ווײַל

איך האָב אויסגעשפרייט דעם הימל,
און דער הימל האָט מיר געוויזן דעם וועג צו זײַנע שטערן,
איך האָב באשאפן די וועלט,
און די וועלט האָט אויסגעשפרייט דעם טעפּיך פון טשוועע פאר מיר
איך האָב באשאפן דאָס לעבן,
און דאָס לעבן יאָגט נאָך דעם טויט
אלץ ווײַטער און ווײַטער,
און איך גיי אים אייביק אנטקעגן, אנטקעגן.

און דער דיכטער פארענדיקט זײַן ליד:

און ס׳פארשווינדט אין טומאנען די ערד,
מײַנע אויגן ווערן בלינד,
און טויב און לאָם און שטום און נישטאָ
ווערן אלע מיינע איוורים,
מײַן הארץ רײַסט זיך ארויס אנטלויפן פון מיר
און בלײַבט שטעקן אין מײַן האלדז [1]

דער געראנגל מיט דער גרויער ווירקלעכקײַט און די אויסגאנגלאָזיקײַט פונעם געראנגל, איז אויך כאראקטעריסטיש פאר סאָרע רייזען:

איך ליג אין שטויב און ראנגל זיך,
צוהילף איך רוף ניט מער.
מײַן קערפער—א פארוואונדעטער
און בלוטיק רינט מײַן טרער.

און אויבן אין די הימלען דאָרט
איז זוניק רײַך, ווי שיין,
איך ליג אין שטויב און ראנגל זיך
צוהילף ווער קומט צוגיין?

מײַן נאָענטסטער, מײַן טײַערסטער
ליגט אויך אזוי אין שטויב,
די נויט האָט גלײַך פארוואונדעט אונדז
און נעמט אונדז פאר איר רויב.

מע ליגט אין שטויב, מע ראנגלט זיך, און קיינער קומט ניט צוהילף. ס. רייזען פאלט ארײַן אין מעלאנכאָלישע מיסטישע שטימונגען, צו דער מיסטישער וועלט איז געווענדעט איר געבעט:

לעש ניט אויס מײַן ליכט פאר מײַנע זינד.
כ׳בין שוואך און בלינד,
און שווים דורך יאמען צאר,
אַ גרויסער האר,
פארנעם דו מײַן געבעט,
מײַן הארץ דורך טרערן רעדט
דערהער!
דערפיל ווי שווער

[1] אין דיזעלבע שריפטן.

איז זײַן דאָ בלינד
און פול מיט זינד
און בלײַבן ריין,
ניט וויסנדיק וווהין צו גיין [1].

אויב מיר ריידן שוין וועגן א דיכטערן פון יערידע־שטימונגען, וועלן מי׳ שוין אויך דערמאָנען א צווייטע דיכטערן — לייע ראָסטקאָפּ. די טיפע יערידע פון איר גאנצער שאפונג כאראקטעריזירן די פאָלגנדע שורעס:

און ס׳איז מײַן לעבן געוואָרן א טפּיסע־קאמער,
מיט א שמאָל, צעפּיצלט קראטן־פענצטער,
נאָר אָן א וועכטער:
נישטאָ ווו צו אנטלויפן...
כ׳זע א וועג א לאנגן,
וואָס האָט אָף זײַן רוקן
מײַן מאזל אוועקגעטראָגן.
און טרוקן, מיר איז שוין דער וועג,
צעטרעטן, טויט ליגט ער פאר מיר,
איך קען מיך שוין ניט נעמען,
מײַן מאזל צו דעריאָגן,
אזוי זיך איך אין לעבן,
וואָס איז א הימל אָן א יר...
א וועלט אָן א גאָט
א טפּיסע אָן א וועכטער,
וואָס איז מאזל,
אָן וועג —
און כ׳וואַרט אָף די פרײַהײַט,
וואָס מײַן גורל האָט מיר צוגערויבט... [2]

לייע ראָסטקאָפּס צעשוומענע איבערלעבענישן פירן אין אָפּגרונט. עס לעשט זיך אויס דער שײַן פון לעבן, איר לעבן איז „א טפּיסע־קאמער אָן וועכטער“, זי וואַרט אָף עפּעס אן אבסטראקטער פרײַהײַט, וואָס איר גורל (?) האָט איר צוגערויבט.

בא נאָך א דיכטערן, קאדיע מאָלאָדאָווסקע, גאנוועען זיך פון צײַט צו צײַט דורך מונטערע שטימונגען. אָבער דער גרעסטער טייל פון איר שאפונג איז דורכגעזאפּט מיט דערזעלבער יערידע, מיט דערזעלבער האָפענונגלאָזיקײַט און אויסגאנגלאָזיקײַט. אויב בא קאדיע מאָלאָדאָווסקע איז אין אָנהויב פון איר שאפונג געווען אן אופּברויז, איז דידאָזיקע שטימונג פארשוונדן בא איר דערפאר, ווײַל, ווי זי אליין זאָגט:

אמאָל זײַנען געווען די פרילינגס,
און איצט זײַנען די הארבסטן לאנג,
און שיטן אָפּ מיט זשאווערדיקע בלעטער
דעם וועג, מײַן אומהיימלעכן גאנג [3].

און אז די פרילינגס זײַנען פאר דער דיכטערן פארשוונדן, און די הארבסטן זײַנען געוואָרן די שטענדיקע געסט, דעמלט איז געבליבן פּעסימיזם און טרויער, וועלכע זײַנען אזוי גרויס, אז

נאָך אין טאמעז פאלט א בלאט אמאָל אראָפּ פון בוים
און אן אומגליק קומט צו פריִער צײַט
און ברענגט א מאָגערקײַט צום לײַב.
נעמט מען זיך מיט אים באם האנט,
ווי ארעסטאנטן געשמידט צוזאמען אָף לאנגן וועג.

---

[1] אין דיזעלבע שריפטן.
[2] „ליטעראַרישע בלעטער“ נומ. 9 פון 1928־טן יאָר „מײַן גורל“.
[3] „ליטעראַרישע בלעטער“ נומ. 39, 1928, „עלעגיִעס“.

און אויב עס איז שוין פאראן א פונק פון פראָטעסט, ווערט ער אָבער דערשטיקט דורך מאכטלאָזיקייט, אומבאהאָלפנקייט:

וויל איך שרייען, הערט מען נישט מיין קאָל,
וויל איך לויפן, פאָלגן ניט די פיס,
כאַפּ איך אָף זיך מיט אן אָפּגעליימטן הארץ—
און ס׳טרעטן מיינע פיס פאמעלעך, ווי נישט באצאָלטע באלמעלאָכעס
אומעטיק און מיד [1].

אָט אזוי טאָפּטשעט קאדיע מאָלאָדאָווסקע מיט דער גאנצער דיכטערישער פּלעיאדע אין די טיפע זומפּן...

יאָסף קירמאן געהערט צו די געציילטע דיכטער אין פוילן, וואָס שטאמט פון אן אר-בעטער-פאמיליע. ער האָט אין די ערשטע יאָרן פון זיין שאפן געפרוווט אריינברענגען אין דער דיכטונג די ארבעטער-טעמאטיק. אין זיין פּאָעמע „הונגער" שילדערט ער די גרויסע נויט און פאראָרעמטקייט פון די ארבעטנדיקע מאסן. אָבער אין דערדאָזיקער ארבעטער-טעמאטיק האָט זיך שוין אין אָנהויב דורכגעריסן באם דיכטער האָפענונגלאָזיקייט, ער האָט ניט געזען ניט דעם קויעך, וואָס וואקסט אויס אין דערדאָזיקער נויט, ניט דעם קאמף קעגן די שולדיקע פון דערדאָזיקער נויט און איז אריינגעפאלן אין קליינבירגערלעכן אינדיווידואליזם, וועלכער האָט צעפרעסן, צעלעכערט זיין נעשאָמע און אים דערפירט צו אויסגעלאָסנקייט. י. קירמאן הויבט אָן זיין דורכויס-פּאָרנאָגראפיש ליד „צו דיר און צו די שוועסטערן דיינע" מיט די פאָלגנדיקע שורעס, וואָס כאראקטעריזירן די גאנצע גייסטיקע געפאלנקייט פונעם דיכטער:

פרוי! כ׳גיי מיט דיר דורך טונקעלע קאָרידאָרן צום אָפענעם בעט,
ווי אלע מיינע ברידער פון גאס
און ווי זיי, דינג איך און באצאָל פאר דיין נאקעטן בויך
און פאר די הענט, וואָס זיינען מוטערלעך ווייס
און צירלעך פארהויבן צום קאָפּ [2]

די גאנצע „פּאָעמע" איז אזוי דורכגעזאפּט מיט דעמדאָזיקן פּאָרנאָגראפישן גייסט, אז ס׳איז אינגאנצן אומעגלעך צו דעמאָנסטרירן די ווייטערדיקע שורעס.

ס׳איז אויך איבעריק און ניט נויטיק ברענגען שורעס פון באטלאָניש-מיסטישן דיכטער ארן צייטלין.

נעמען מיר אָבער אזא דיכטער, ווי אלטער קאציזנע. ער איז אין די יאָרן פון רעוואָ-ליוציאָנערן אופברויז פארכאפּט געוואָרן און געגאנגען אין פוס מיט דער רעוואָליוציאָנערער דיכטונג, געוועזן דער אָרגאניזאטאָר פון רעוואָליוציאָנערן ליטעראַרישן זשורנאל „גלאָקן". האָט אָבער די יערידע אויך אים ניט אויסגעמיטן. די יערידע אנטפּלעקט זיך פאר אים אין אלע זיינע לעצטע שאפונגען.

* * *

מיר האָבן ביז איצט זיך אויסשליסלעך אָפּגעשטעלט אף דער עלטערער פּלעיאדע ייִדי-שע דיכטער אין פוילן און באוויזן זייער דעגענעראציע.

אָבער דערדאָזיקער יערידע-צושטאנד איז כאראקטעריסטיש ניט נאָר פאר דער עלטע-רער ייִדישער דיכטונג אין פוילן, נאָר אויך פאר דעם יונגוואלד, פאר די יונגע ייִדישע דיכ-טער, וואָס הויבן ערשט אָן אריינמארשירן אין דער ליטעראטור. אויך די אָנפאנגער זיינען שוין אָנגעשטעקט מיט דערזעלבער דעגענעראציע, אויך זייער שאפונג איז שוין דורכגע-זאפּט מיט טויט און אויסגאנגלאָזיקייט. נעמען מיר א זאמלונג לידער פון עטלעכע יונגע

[1] ווארשעווער שריפטן „כעשוונדיקע נעכט".
[2] די „ייִדישע וועלט". אפּרעל 1928, ווילנער פארלאג ב. קלעצקין. „צו דיר און צו די שוועסטערן דיינע" ז. 45

ייִדישע דיכטער, וואָס איז דערשינען אין 1930־טן יאָר „ערשטער שניט". פון די אַלע לי־דער טראָגט זיך דער גרויסער געוויין, פון יעדער שורע שפּראָצט באַדנלאָזיקײַט, פאַרלאָרנקײַט א. ד. ג. דער דיכטער ב. מאָרדכע שרײַט פּאַטעטיש אויס:

איצט ווייסן מיר, מיר זײַנען פּאַסטעכער
פון סטאַדעס שאָף,
וואָס שטאַרבן אויס פון הונגער
און פון דורשט יעדן טאָג,
און קאַבראָנים פאַר די, —
וואָס זײַנען שוין געשטאָרבן.

און א צווייטער דיכטער י. פרירמאַן „זינגט":

שפּעט באַנאַכט, עס וויינט דער טונקל.
וואָס וועט זײַן?
שפּעט באַנאַכט, שפּעט באַנאַכט —
די צײַט פון ראַכמים
שטרעקן הענט אויס מיט ליבשאַפט צו הענט.

און ווען דער דיכטער פאַרקנייטשט דעם שטערן, גיט ער צו:

ס'זיצן כאַכאָמים פאַרבראָכן די הענט און שווײַגן:
אזוי וועט אייביק פאַרבלײַבן,
אייביק פאַרבלײַבן.

צי האָבן אזעלכע שורעס וועלכן ס'איז שײַכעס צום העפטיקן און שטורמישן קאַמף פון פּראָלעטאַריאַט און פון די אַרבעטנדיקע מאַסן אין פוילן קעגן דער פּריציש־קאַפּיטאַליסטישער הערשאַפט?

אזוי וועט „אייביק פאַרבלײַבן, אייביק פאַרבלײַבן" — טײַנעט דער יונגער דיכטער. די גרופּע באַלעבאַטישע יונגע דיכטער אין ווילנע אונטערשיידט זיך מיט גאָרנישט אין איר שאַפונג פון דער וואַרשעווער גרופּע. דיזעלבע רעאַקציאָנערע מאָטיוון האָבן זיך אויך דאָ טיף אײַנגעבירגערט. ווילנע פאַרמאָגט א קלײנע גרופּע יונגע דיכטער (איינער איז ניט לאַנג באַגאַנגען זעלבסטמאָרד און די איבעריקע, אויב עס וועט קלעקן „מוט", וועלן אויך נאָכטאָן דעם בײַשפּיל פון זייער ערשטן „מוטיקן" כאַווער) וועמעס געזאַנג עס איז, ווי זיי אַליין זאָגן:

די לידער פון אַלע איז —
ניט פאַראַן קיין זון־וואַרעמקײַט
נאָר לעוואָנע־קאַלטקײַט;
ניט קיין געזאַנג,
נאָר קרעכן,
ניט קיין לעבן,
נאָר שאָטנס און טרוימען.

(שימשן קאַהאַן) [1]

כאָטש דער דיכטער ווייס, אז ערגעץ, „בומען יונגע הענט אף טאַמבורינען", און אז ס'איז פאַראַן „א קוואַל פון פרייד", אָבער —

„איך זיץ און פּיטער דאָ די טרוימען, פּונקט ווי פּיטערט זײַנע שאָף".

און אזוי גייט דורך א בלײַכער פאָדעם דורך די שאַפונגען פון אַלע. דער דיכטער ש. סאַגאַלאָ מאַכט שוין א שריט ווײַטער און רופט אויס: „וואַקס אַרײַן אין דער ערד דער זומפּיקער, און גיי ניט מער, ווי א בוים שטאַרב אָפּ".

[1]) אַלע אויסצוגן פון די יונגע ייִדישע דיכטער אין ווילנע: „ווילנער טאָג", פון 29־טן יאַנוואַר 1930־טן יאָר.

דער יונגיטשקער באָכער שטײַגט איבער די דיכטער פון „וועלט־שמערץ”—די בײַראָנס און לערמאָנטאָווס, ווײַל ער הייסט פּאָשעט שטארבן. און ניט אפילע קיין „אויסלייזונג” זאָגט ער צו דורכן טויט, ווי סאָלאָגוב לעמאָשל, נאָר פּאָשעט שטארבן, און ווייסט איר פארוואָס?

„ווײַל דו האָסט די זון די ווארעמע געזוכט
און ערגעץ ניט געפונען”.

און אז אלץ איז שוין אין דעם יונגיטשקן באָכער פארגליווערט, אז די זון ווארעמט שוין ניט און אז ער איז גײַסטיק און פיזיש אימפּאָטענט, איז שוין גאָר קײַן וווּנדער ניט, וואָס ער זוכט דעם טויט. און ניט געקוקט, וואָס מוישע באסין איז שוין באגאנגען זעלבסטמאָרד, און דער יונגעטשקער באָכער ווארט נאָך אפן טויט, פארייניקט זיי ביידן דער טויט, א נעכטיקע אפּישע, וואָס:

פארכווישעכט, פארשווארצט
און שמאטעס פון אלע זײַטן,
ציטערט זי פון קעלט,
ניט מע קוקט אף איר,
ניט זי קוקט אף לײַטן.

* * *

אין קעגנזאץ צו דער יערידע־דיכטונג, האָבן מיר שפּראָצונגען פון א נײַער יִדישער רעוואָליוציאָנערער דיכטונג אין פוילן, וועלכע ווערט געבוירן אין דונער פון די פּראָלעטארישע שלאכטן, וועלכע פירט ארויס אף דער ליכטיקער שײַן די בונטארישע מאסן. עס איז שווער דאָ ציטירן זאכן פון דער יִדישער רעוואָליוציאָנערער דיכטונג, ווײַל בא דעם איצטיקן פארשארפטן פאשיסטישן טעראָר אין פוילן, ווערט געוּידעפּעט ניט נאָר דאָס קאָמוניסטישע, רעוואָליוציאָנערע געדדוקטע וואָרט, די פּרעסע, נאָר אויך די רעוואָליוציאָנערע דיכטונג.

פון דער רעוואָליוציאָנערער יִדישער דיכטונג אין פוילן האָבן מיר י. גאסטווירטס „דער זעקסטער ליסטאָפּאד” [1]. גאסטווירט שילדערט אונדז א בילד פון ארבעטלאָזיקייט, ווען,—

הונגער קומט ארײַן אין ארבעטער־שטובן—
און ס׳איז דער לעצטער גראָשן געוואָרן אויסגעגעבן
אפן דאָקטער פאר א קראנקן קינד—
ווערט מויל פארשטומט;
נאָר הארץ ווערט איבערפול,
ציין ווערן שארף,
פויסטן ווערן הארט
און הויבן זיך אוף
אף נויט,
אקעגן הונגער־טויט!—
אף דער שוועל דער בונטאר שטייט,
אלע זײַנען גרייט איצט, גרייט...

גאסטווירט שילדערט אונדז ניט קיין אבסטראקטע נויט, בא אים איז די נויט אויך ניט קיין אָביעקט אף פארגיסן א טרער און געבן א טיפן זיפץ, בא אים איז די נויט און פארארעמטקײַט א וויכטיקער פאקטאָר, וואָס דערוועקט די בונטארישע נעשאָמע פונעם אונטערדריקטן און פארשקלאפטן ארבעטער, וועלכער גרייט זיך מיט דער פארדריקטער פויסט צום

[1] ליסטאָפּאד—איז נאָיאבער. דעם 6־טן נאָיאבער 1923 זײַנען פארגעקומען אין קראָקע מעכטיקע רעוואָליוציאָנערע שלאכטן, און דאָס איז געווען דער ערשטער פרווו פון אופשטאנד פון קראָקעווער פּראָלעטאריאַט. דער אופשטאנד איז דערשטיקט געוואָרן דורך דער פוילישער בורזשואזיע און אירע סאָציאַל־פארעטערישע לאקייען.

קאמף קעגן שולדיקן פון הונגער און עקספלואטאציע—קעגן די הערשנדיקע קלאסן. און באַ גאסטווירטן וואקסן גלייַך אויס די מאסן, וואָס פארפלייצן די גאסן—

שווארץ די גאס פון מענטשן,
טויב די גאס פון טריט
קערניך **) האָט געהייסן,
קערניך האָט באפוילן:
ניט געשטרייַקט, געהיט!

פאר דעם ארבעטער־היים
גלאנצט א וואלד באגנעטן.
קערניך האָט געהייסן שיסן,
קערניך האָט געהייסן שטערן,
ניט צוריק אָפטרעטן.

ס׳דונערן די מייַלער,
ס׳הויבן זיך די הענט:
ברעכט אדורך די רייען!
קומט, מיר גייען, גייען
מיט די בלויזע הענט!

און דער מארש פון די אופשטענדלער, פון די בונטארן פארוואנדלט קראָקע אין רויט—

און נאָך רויטער ווי רויטקייַט פון בלוט
וויגן זיך גאסן און ס׳טאנצן די הייַזער,
שרייַען די טריט: עס איז גוט!

דער דיכטער פארענדיקט זייַן פּאָעמע מיט דעם, ווי אזוי די בורזשואזיע און די סאָציאַל־פארעטער האָבן דערשטיקט אין טייַכן בלוט דעם אופשטאנד פון די מאסן. —

דידאָזיקע פּאָעמע איז א פרווו פון דער רעוואָליוציאָנערער דיכטונג אין פוילן פארפיקסירן דעם העראָישן בלוטיקן שלאכט פון קראָקעווער פּראָלעטאריאַט אין 1923־טן יאָר.

צווישן די ייִדישע רעוואָליוציאָנערע דיכטער פון פוילן דארף אויך אָן שום סאָפעק פארעכנט ווערן א. פטאשקין. אין זייַן ליד „קוימענס" שילדערט אונדז פטאשקין די פאבריק־שטאָט, ווו—

איבער אלע דעכער
איבער אלע טורעמס,
איבער צייַלעמס פון קלויסטערס
אויגן פון שטעט!
אויערן פון שטעט!
דער רויש פון רעדער
שטראָמט אין די גאסן.
ווער האָט געשלייַדערט אף בריקן
דעם ברום פון דעם אייַזן? [2]

די ליד איז אן ערנסטער פרווו אין דער ייִדישער דיכטונג אין פוילן צו שילדערן די גרויסע פאבריק־שטאָט, דעם אינדוסטריעלן צענטער. עמעס, דאָס איז ניט קיין פארפולקומט בילד פון פראָלעטארישן צענטער, אָבער אלס אָנהויב איז עס אָן שום סאָפעק א גרויסע דערגרייכונג.

---

[1]) דער געוועזענער מיניסטער פאר אינעווייניקסטע איניאָנים אין דער פוילישער רעגירונג אין יאָר 1923.

[2]) „ווארשעווער שריפטן". „קוימענס".

מיר זעען: עס גייט אונטער א קלאס און עס טראָגט זיך זײַן געיאָמער איבער די אויס־געגראָבענע קוואָרים. דער יידישער קליינבירגערטום אין פוילן איז אין קלעם, פאר אים איז אין די באדינגונגען פון פאשיזם קיין אויסוועג ניטאָ. דאָס איז דער פאָן פאר דער קליינבירגערלעכער דיכטונג. מיר הערן שוין אָבער א פרישע זאפטיקע און צאָרנדיק־הויכע שטים— דאָס זאָגט אָן דער פראָלעטאריאט, אז ער קומט אָן שאפן זײַן דיכטונג. און זי וועט זײַן, ווײַל עס שמידט זיך און וואקסט זיך אלץ מער פאנאנדער די ברייטע רעוואָלוציאָנערע באוועגונג אין פוילן...

רעדקאָלעגיע: י. בראָנשטיין, כ. דונעק, א. וואָלאָברינסקי, אי. כאריק, ל. ראָזענהויז.

דרוקערײַ א. ב. סטאלין. גלאוול. 3715. טיראזש 1350. באשט. 2871

ע וויסנשאפט־אקאדעמיע
יידישער סעקטאָר



# צייטשריפט

באנד 4

אָפטײלן:
היסטאָרישער און סאָציאַל־עקאָנאָמישער

אויסגאבע פון דער ווײַסרוסישער וויסנשאפט־אקאדעמיע
מינסק — 1930